оңунанбы, артынанбы же сол жагынан коргосомбу деп башым айланып турду. Кылычымды сууруп алгач алдынан, экинчи ирет аркасынан келгендерге тап берип, жолоткон жокмун. Акырында тарап кетишти (Вакиди, I, 254)

Көзгө атар мергенчилиги менен таанымал бутпарас Малик бин Зухайр Алланын Элчисине жебе тарткан эле. Абу Талха  Алла Элчисине жебе келатканын көрүп, дароо Пайгамбарыбызды коргоого жандалбас урат. Жебе Абу Талханын бармагын жулуп өтөт. Абу Талха ошентип бармагынан ажыраган экен.[12]

Мусулмандардын бир бөлүгү Алла Элчисин тегеректеп коргоого алышат. Анын алдында шейит кетүүгө даяр турганына ант ичип:

-Мал-дүнүйөм, жаным курман сага, о, Алланын Элчиси! Алланын саламы ар дайым Сен үчүн болсун! Жаныңдан карыш жылбайбыз! дешип, чабыштын акырына чейин бар күчтөрү менен жан үрөй салгылашат (Ибни Саад, I, 46; Вакиди, II, 240).

***

Катада бин Нуман *(Алла ага ыраазы болсун)* да Алла Элчисине калкан болуп коргоп, жаасы жараксыз абалга келгенге чейин жоого удаама-удаа жебе тартып жатты. Акырында бир көзүнө ок жаңылат. Кареги агып түшүп, көзүнөн ажырайт. Катаданы көргөн Пайгамбарыбыздын зээни кейип, жүрөгүнөн сызылган кайгы-муң, көзүнөн кан тамгыдай ачуу жашка айланып чыгат. Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* Катаданын карегин колуна алып, ордуна салат. Ошентип Кудай Тааланын амири, Пайгамбарына ыроологон ажайып керемети менен Катаданын бул көзү экинчисине караганда жакшы көрүп калат[13].

***

Аял кишилерден Умму Умара *(Алла ага ыраазы болсун)* да Ухуд казатында жоого жаа тарткандардан болгон. Казаттан соң Мединага кайткан Алланын акыркы Элчиси:

-*Чабыш майданында оң жагымды карасам да, сол жагымды карасам да Умму Умараны жанымдан алыс кетпей чабышып жүрөт* дейт (Ибни Хажар, аль-Исаба, IV, 479).

Алла Элчисинин алкышына, дубасына ээ болгон Умму Умара айым Азирети Пайгамбарыбызга кайрылат:

-Бейиште сага кошуна болушум үчүн Алладан бата тилеңз!

*«Оо, Жараткан Алла! Буларды мага бейиште кошуна жана дос кыла көр!»* деп дуба кылынган соң Умму Умара:

-Эми мындан кийин кандай кыйынчылык болбосун буйруса жеңилбейм! деген экен (Вакиди, I, 273; Ибни Саад, VIII, 415).

***

Анас бин Надр *(Алла ага ыраазы болсун)* (мусулмандарга аттын кашкасындай таанымал Анас бин Маликтин абасы) үмүтүн үзүп, айласын таппай калган мусулмандардан «Алла Элчиси шейит кетти» деген суук кабарды укканда жүрөгү мыжылып:

-Алла Элчиси шейит кеткен соң жашоонун эмне кереги бар! Кана, силер да Пайгамбарыбыздай жоого кылыч сундуруп, шейит болгула!  деп кыйкырып, бутпарастарга чабуул коет. Көп өтпөй ал да шейиттик шербетинен даам татат. Анас бин Надр сексенден ашуун жеринен жарат алганын көргөн сахабалар аңыз кеп кылып айтып жүрүшкөн (Ахмед, III, 253; Ибни Хишам, III, 31).

***

Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* Саад бин Рабини *(Алла ага ыраазы болсун)* таап, андан кабар алуу үчүн сахабаларынан бирин чабыш майданына жөнөтөт. Чабыш майданына келген сахаба Саадды көпкө издеп таппайт, айласы кетип кыйкыра баштайт. Жооп жок. Акыркы үмүт менен шейиттер тарапка үн салат:

-Эй, Саад! Мени Алланын Элчиси жиберди. Алланын Элчиси сенин дайыныңды билүү үчүн жөнөттү!

Ошондо акыркы ирмемин жашап, жооп берүүгө да дарамети жетпей жаткан Саад *(Алла ага ыраазы болсун)* «Алланын Элчиси сенин дайыңды билгиси келет» деген сөздү укканда бар күчүн топтоп:

-Мен эми өлүктөрдүн катарындамын! дегенге гана араң жарайт. Ал бу кезде акырет жакты көрүп турган эле. Сахаба үн чыккан тарапты көздөй чуркайт. Чын эле бу үн Сааддыкы эле. Саад жатат денеси канга боёлгон абалда. Бир да жери соо эмес. Бышып кетишиптир. Сахаба Сааддын араң кыйкыстап мындай дегенине бериле кулак төшөйт:

-Кудайга ант! Көзүңөр тирүү турган чакта Пайгамбарыбызды душмандардан коргобой, башына балээ келип калышына себеп болсоңор, силер үчүн Алланын алдында эч бир жүйөө кечирим болбойт! (Муватта, Жихад, 41; Хаким, III, 221/4906; Ибни Хишам, III, 47) .

Ошентип, Саад бин Раби (Алла ага ыраазы болсун!) үммөткө осуят иретинде айтылган мындай ары маңыздуу, ары эскертүүчү сөздөрү менен одүйнө салып кете берген экен.

***

Азирети Айша *(Алла ага ыраазы болсун)* Ухудда жараян эткен чабыш жөнүндө кабар алуу үчүн бир топ аял кишилер менен жолго чыккан эле. Харра деген жерде бир такыба аял Хинд бинти Амрга *(Алла ага ыраазы болсун)* жолугат. Хинд өмүрлүк жары Амр бин Жамухтун, уулу Халладдын жана биртууганы Абдуллахтын сөөктөрүн бир төөгө артып алып келе жаткан эле. Азирети Аиша андан сурайт:

-Артта кандай кабар бар?

Хинд:

-Жакшылык. Алланын Элчиси аман. Ал соо болгон соң калган бардык кыйынчылыктар түккө турбаган кеп[14]! деген экен.

***

Ухуд күнү Мединага бир суук кабар жетет. Ал «Мухаммад Пайгамбар о дүйнө салыптыр!» деген кабар эле. Шаар уңулдаган үнгө толуп, мусулмандардын ыйы Арышка чейин көтөрүлүп жатты. Ансарлардан Сумайрага эки уулу, атасы, күйөөсү жана биртууганы шейит кеткени угузулса да, зар какшап олтуруп албастан дароо Алла Элчисинин абалын сураштырып кирет:

-Ага бир нерсе болдубу?

Айрым сахабалар:

-Жакшы, Аллага хамд-шүгүр! Ал тирүү!

-Аны мага көрстөкүлө, көңүлүм жай болсун дейт. Пайгамабарыбызды өз көзү менен көрүп, чепкенинин этегинен кармап:

-Ата-энем курман сага, о, Алланын Элчиси! Сен соо болгон соң эч нерсеге кабатырланбайм! деген экен (Вакиди, I, 292; Хайсами, VI,115).

***

Күндөрдүн биринде Алла Элчиси Ухуд шейиттери жаткан жерден өтүп баратып:

*-Алардын (ыймандуу, ыраскөй, чынчыл экендиктерине) күбөгө өтөм!* деди.

Абу Бакир *(Алла ага ыраазы болсун):*

-О, Алланын Элчиси, биз алардын боордоштору эмеспизби? Алар кандай мусулман болсо, биз да ошондой мусулман болдук, алар кандай күрөшкөн болсо, биз да талыкпай күрөштүк! дейт.

Мухаммад Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*-Ооба, (кебиңде калет жок), бирок менден кийин кандай бидаттарды чыгарар экенсиңер, билбейм* дейт.

Азирети Абу Бакир эчкирип ыйлап:

-Биз сенден кийин да жашайбызбы? деп мукураган экен» (Муватта, Жихад, 32).

***

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* дин Исламды элге үйрөтүп, жайылтуу максатында айланасындагы урууларга мугалимдерди жөнөтө турган. Жөнөтүлгөн айрым мугалимдерге кутумдук, кыянатчыл мамиле жасалган учурлар да болгон. Мындай кыянатчылыктардын бири - Ражи окуясы.

Күндөрдүн биринде Медина четинде жашаган Адал жана Кара уруулары Алла Элчисинен өздөрүн Ислам менен тааныштырчу мугалим сурап келишет. Алланын акыркы Элчиси Асым бин Сабитти жетекчи кылып он мусулман мугалим жөнөтөт.

Он сахабадан болгону экөө гана калат. Хубайб менен Зайд *(Алла аларга ыраазы болсун).* Бутпарастар экөөнү Меккеге алып барып сатып жиберишет. Коогалуу Бадр казатында Хубайб Харис бин Амрды өлтүргөн эле. Хубайбды Харистин балдары сатып алышат. Хубайб өлтүрүлчү күнгө чейин бутпарастардын туткуну болуп жашайт.

Хубайбдын шейиттиктен алдын сүйүктүү пайгамбарына сүйүүгө жалындаган салам жиберсем деген маанилүү арзуусу бар эле. Ал ошону орундатуу үчүн: «Оо, Жараткан Алла! Бул жерде душман жүзүнөн башка жүз көрбөй турам! Элчиңе өкүл катары бирөө жарымды жөнөтүүгө да эч ким жок! Ага саламымды Сен жеткире көр!» деп жалбарат.

Дал ошол маалда сахабалары менен Мединада отурган Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«-Ва алейхис-Салам. Ага да салам болсун!»* дейт. Сахабалар таңдана сурашат:

-О, Алланын Элчиси! Кимдин саламына алик алдыңыз?

*-Боордошуңар Хубайбдын саламын! Жабраил Хубайбдын саламын алып келди!*

Пайгамбарыбыз бу сахабалардын шейит кеткендигин сахабаларына билдирет» (Бухари, Жихад, 170; Магази, 10, 28; Вакиди, I, 354-363).

Хубайбдын мойнуна сыйыртмак салынып, дарда турганда сурашат:

-Сенин жаныңды сактап, ордуңа бул жерде Пайгамбарыңдын болушун каалайт белең?

Хубайб бул суроого эч ойлонбостон толкундануу, тайманбастык менен кыйкырат:

-Эч качан! Анын бул жерде туруусу мындай турсун, азыр Мединада кут төгүлгөн таманына кыпындай тикендин киришине көңүлүм кыйбайт!

Анын бу жообуна аң-таң болгон Абу Суфян:

-Мен бул дүйнөдө достору тарабынан урматталган, сүйүлгөн Мухаммаддан башка эч бир кадырман адамды көргөн эмесмин! дегенден башка сөз айталган эмес экен (Вакиди, I, 360; Ибни Саад, II, 56).

***

Кааб бин Ужра *(Алла ага ыраазы болсун)* төмөнкү ибараттуу окуяны баян этет:

«Күндөрдүн биринде Набави мечитинде отургандбыз. Мечитте Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* да бар болчу. Ал жерде ансарлардан, мухажирлерден жана Хашим уруусунан адамдар отурушкан. Алланын Элчиси ушул жердегилерден кимди эң жакшы көрөт? деп талашып-тартыштык. Биз ансар жамааты:

-Биз Алланын Элчисине ыйман келтирип, Ага моюн сундук, душмандары менен канмайданда чабыштык. Ошондуктан Алланын Элчиси бизди жакшы көрөт дедик.

Мухажир боордошторубуз:

-Биз Алла жана Анын Элчисинин жолунда бала-бакырабызды, мал-мүлкүбүздү таштап көчүп келдик. Силер жүргөн канмайданда биз да жүрдүк. Мына ошондуктан Алланын Элчиси бизди дагы да жакшы көрөт деп чыгышты.

Ал эми Хашим уруусундагы боордошторубуз болсо:

- Биз Алла Элчисинин тууган-уруктарынан болобуз. Силер болгон чабыштарда биз да салгылашканбыз. Ошол себептүү Пайгамбарыбыз бизди жакшы көрөт дешти.

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* жаныбызга басып келди:

*-Баятан бери эмне тууралуу сүйлөшүп жатасыңар?*

Ага маселенин чоо-жайын түшүндүрүп бердик. Ардактуу Пайгамбарыбыз ошол жерде отургандардын бардыгына суроо салды:

*-Бул жагдай тууpасында менин өкүмүмдү уккуңар келеби?*

Баарыбыздын ынтызарлыгыбызды жүзүбүздөн байкаган кутман Пайгамбар:

*-Силер, эй, ансар жамааты! Мен силердин боордошуңар болом!*

-Алла улук! Каабанын Жаратуучусуна ант болсун, биз уттук! деп жиберишти ансарлар.

*-Эй, мухажир жамааты! Мен силердикмин!*

-Алла улук! Каабанын Жаратуучусуна ант болсун, биз уттук! дешти кубанычы койнуна батпаган мухажирлер ураалап.

*-Эй, Хашим уруусу! Силер болсо мендиксиңер, силер мага келдиңер.*

Хашим уруусу да:

-Алла улук! Каабанын Жаратуучусуна ант болсун, биз уттук! дешти. Бардыгыбыз ыраазы болуп турдук. Ошентип Алла Элчисинин мындай ары маанилүү, ары жылуу мамилеси бардыгыбызды кубантып, көңүлгүбүздө кандайдыр бир жылуу сезим калтырган эле» (Хайсами, X, 14).

***

Мекке колго алынган күнү жараян эткен төмөнкү окуя ардактуу сахабалардын жаркын жандүйнөлөрүнүн кеңдигин, жогорулугун айдан ачык айгинелеп турат:

Алла Элчиси Харам Мечитинде (Каабада) отурган. Азирети Абу Бакир атасы Абу Кухафаны Пайгамбарыбызга алып келет. Азирети Мухаммад карып калган Абу Кухафаны көрүп, боору ооруп:

*-Эй, Абу Бакир! Улгайган атаңды бул жерге чейин алып келип, кыйнабай эле койсоң болмок, керисинче, мен өзүм барсам жакшы болот эле!* дейт.

Абу Бакир:

-Пайгамбарым! Анын Сага келиши, Сенин ага барышыңдан да кайырлуу дейт, толкундана.

Азирети Пайгамбарыбыз Абу Кухафаны маңдайына отургузуп, куттуу колун көкүрөгүнө коюп:

*-Абу Кухафа! Мусулман бол, бакытка жетесиң!* дейт. Ошентип, Абу Бакирдин атасы мусулман болуп, чын ыкластан келме келтирет (Ибни Саад, V, 451).

Абу Кухафа *(Алла ага ыраазы болсун)* ант берүү үчүн Бар ааламдын сыймыгы атанган Пайгамбарыбыздын куттуу колуна кол сунуп жатканда Пайгамбар ашыгы Абу Бакир өзүн кармай албай жашып кетет. Алла Элчиси таң калып, эмне себептен ыйлап жатканын сураганда Азирети Абу Бакир:

-Кутман Пайгамбарым! Сага ант берүү үчүн сунулган мына бул кол менин атамдын эмес, сенин абаң Абу Талибдин колу болуп, ошол себептүү Алла Таала менин ордума сени сүйүндүргөндө, билбейм, кандай гана сөз жеткис кубанычка бөлөнмөкмүн! Анткени сен аны аябай жакшы көрөр элең, дейт көзүнөн жашын чуурутуп, жалындуу сөздөн кеп салып (Хайсами, IV, 174).

Мына, бар ааламдын сыймыгы, мырзасы атанган Азирети Мухаммад Мустафа Пайгамбарыбыздын теңдешсиз адамдык бийик касиетинен ылайыктуу түрдө пайдалана билүүнүн жана аны жандилден сүйүп, анын жандүйнөсүнөн үлүш алып, көөдөн ааламын көрктөндүрүүнүн жигердүү натыйжасы... Мындай айран таң каларлык урмат-сый, сүйүү тартуулаган рухий көрүнүш адамзат тарыхында канча ирет ишке ашты болду экен?!

***

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* одүйнө салган кезде Азирети Фатима:

«Жаратканга эң жакын атакебайым! Жараткандын чакырыгына оң жооп салган атакебайым! Фирдавс бейишинен орун алган атакебай! Көз жумарын Жабраилге биз кабарлаган атакебай!» деп көз жашын чуурутат. Азирети Пайгамбарыбыз жерге берилген соң Анаска:

-Эй, Анас! Алла Элчисине топурак салууга көңүлүңөр кантип ыраазы болду?! дейт күйүтүнө чыдабай (Бухари, Магази, 83; Дарими, Мукаддима, 14).

Анас (Алла ага ыраазы болсун) бул суроого ызат кылып жооп кайтарбайт. Бирок анын ич ааламы: «Жок, эй, Фатима! Көңүлүбүз эч ыраазы болгон жок, бирок биз Алла Элчисинин буйругуна моюн сунуп, бул ишке аргасыздан бардык» дегендей (Камил Мирас, Тажрид Тержемеси, IX, 25).

***

«Алла Элчиси акыретке аттанды» деген кабарды уккан соң сахабалар кайгы-муңга батып, ээрип бараткан шам шекилде турду. Ал кіні Алла Элчисинен айрылган дилдер дирилдеп ыйлап турду, жірөк канап, каардуу деген Азирети Умар өзін жоготуп, Азирети Абу Бакир буркурап, көз жаш төгіп жаткан миңдеген көздөрді жубата албай каңырыгы тітөп кетти. Анткени ар кіні анын куттуу караанын көріп жіргөн, сійінтіп жіргөн жандар эми бул арман дійнөдө аны көрө албай калышпадыбы!!! Тулку боюн өрттөп бараткан кайгы-муңга чыдай албаган Абдуллах бин Зайд *(Алла ага ыраазы болсун)* алакан жайып, Кудай Таалага кійиттіі жалбарып:

«Оо, Жараткан Улуу Кудайым!» Көздөрімді алсаң болбойбу! Баарынан артык көргөн Пайгамбарымдан айрылган соң бу дійнөдө башка нерсени көрбөшім керек!..» деп буркурап ыйлап, дуба кылары менен көздөрі азиз болуп калган экен[15].

***

Азирети Умар Алла Элчиси азат кылган Зайд бин Харистин уулу Усамага үч миң беш жүз, өз уулу Абдуллага үч миң дирхам үлүштөйт.

Аз алып калганына ичи чыкпаган Абдулла атасына нааразылыгын билдирет:

«Эмне үчүн мага караганда Усамага артык берип жатасың?»

Кылт эткис адилеттиктен тайбаган Азирети Умар уулуна берегидей жооп кайтарган:

«-Уулум! Азирети Пайгамбарыбыз сенин атаңа караганда Усаманын атасын жакшы көрчү. Асыресе, сага караганда Усаманы көп эркелетчү. Ушу себептен Алла Элчисинин сүйүүсүн өзүмдүн сүйүүмдөн жогору койдум» (Тирмизи, Манакыб, 39/3813).

***

Алла Элчиси кайтыш болгон учурда мусулмандар мүңкүрөп, аза күтүп, кайгыга батып, көз жаш төгүшөт. Азирети Умар *(Алла ага ыраазы болсун)* да касыретке буулугуп:

«Эч кимден «Мухаммад көз жумду!» дегенин укпайын! Болбосо, башын алам! Алланын Элчиси Муса пайгамбар эс учун жоготкондой эсинен гана танды!...» деп сүйлөй берип оозунан көбүк агат.

Азирети Абу Бакир суук кабарды угуп дароо үзөңгүгө аяк коюп Мединага келет. Мечитке келип Пайгамбарыбыздын жүзүн ачат. Көз жашы чертиле түшөт. Күйүтү эт-жүрөгүнүн түпкүрүнөн сызылып жашка айланып, маңдайынан өөп:

«Алла Элчиси одүйнө салыптыр, оо катыгүн ай! Иннаа лиллахи ва иннаа илайхи ражиуун: Биз Жаратканга таандыкпыз! Алланын кулпенделерибиз! Ошондой эле баарыбыз кайра Ага кайтабыз! Ата-энем курман сага! Аллага ант болсун! Алла Таала сени эч качан эки ирет өлүмгө дуушар кылбайт! Сен тагдырыңа жазылган бир жолку өлүм каалгасына кадам таштадың! Мындан кийин Сага экинчи жолу өлүү деген болбойт! Эх, менин пайгамбарым!» деп бышактап Алла Элчисинин нур тамылжыган жүзүнөн өөп, анан башын көтөрүп:

«Эх, менин досум!» деп дагы бир ирет ийилип барча ааламдын Мырзасынын маңдайына маңдайын тийгизет.

«Эх, менин жалгызым!» деп кайра дагы өбөт, күйүткө күл болуп... Андан соң:

«Сен көзүң тирүү кезинде да сулуу элең, көз жумган соң да чырайлуусуң! Сенин тирүү кезиң да, көз жумганың да кандай гана ажарлуу!» деп Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* нур жүзүн жаап, сыртка чыгат. Азирети Умар дале Пайгамбарыбыздын одүйнө салбаганын айтып, жандүйнөсү кайгынын канжарына канап турган эле. Азирети Абу Бакир:

-Отур, эй, Умар!

Азирети Умар отурбайт. Азирети Абу Бакир сөзүн эки-үч ирет кайталап, сөз баштайт:

Алла Таала Пайгамбарына көзү тирүү, силердин араңарда жүргөн кезде эле өлүмү жөнүндө кабарын берген. Силерге да ажалыңар келген кезде бу дүйнө менен кош айтышарыңарды угузган. Алланын акыркы Элчиси дүйнө салды! Эч ким өлүм менен жүз көрүшпөй койбойт! Ким Мухаммадка табынса, билип койсун, ал көз жумду. (Мухаммад Пайгамбарыбызга табынуу – Аллага шерик, орток кошкондук, арам иш. Табынуу, ибадат кылуу Жалгыз Улуу Жараткан Алла Таалага гана болот!) Ким Аллага ибадат кылса, эч калетсиз, Алла Таала тирүү, өлүмсүз! Улуу Жараткан Алла Таала:

«Мухаммад – Алланын Элчиси. Андан мурун да пайгамбарлар өткөн. Эгер ал көз жумса же киши колдуу болсо, артка чегинип, качып кетесиңерби?! Кимде-ким артты көздөй качса, ал (качуу менен) Аллага кымындай да зыян алып келалбайт (керисинче, ал өзүнө гана зыян). Алла шүгүрчүл пенделерин сыйлайт» (Али Имран, 144).

Эл бул аятты укканда Пайгамбарыбыздын одүйнө салганына толук ишенишет. Алар аятты угуп аң-таң калышкан эле. Азирети Абу Бакир аятты окуганга чейин бул аяттын түшүрүлгөнүн билбеген сыңары турушкан эле.

Азирети Умар мындай дейт:

Аллага ант болсун! Бул аятты ошол күнгө чейин эч укпагандай эле сезилди мага! Бул аятты Азирети Абу Бакир окуган кезде алдастап калдым. Эки тизем кадимкидей калчылдап, тамагым буулуп, бутума туралбай жерге жыгылдым» (Ибни Саад, II, 266-272;  Бухари, Магази, 83; Хайсами, IX, 32;  Абдурраззак, V, 436).

Азирети Умар Азирети Абу Бакирдин сөзүнөн кийин Алла Элчисинин жанына келип маңдайынан өөп,  ыйлаган абалда мындай дейт:

-Ата-энем курман сага, о, Алланын Элчиси! Минбарга чыккан кезиңде өзүң жөлөнүп жүрчү курма дүмүрү энесинен айрылган бótодой боздогон эле. Анан ага кут төгүлгөн колуңду койгонуңда гана араң басылган эле. Ал эми үммөтүң Сенден айрылганына жаш төгүп, күйүткө батып сыздоого андан да татыктуу!

Ата-энем курман сага, о, Алланын Элчиси! Жаратканың:

«Кимде-ким Алланын Элчисине моюн сунса, Алла Таалага баш ийген болот...» (Ниса, 80) деп буйуруп, Сага баш ийүүнү Өзүнө баш ийүү деп эсептеп, Өз алдындагы кадырыңдын жогорулугун билдирет!

Ата-энем курман сага, о, Алланын Элчиси! Алла Таала Сени пайгамбарлардын эң акыркысы кылып жөнөтүп, Сага ыйман келтирип, жардам этүүлөрү жаатында мурдагы пайгамбарлардан антын – убадасын алуу менен Өз алдындагы Сенин жогорулугуңду жетчү чегине жеткирген!

Ата-энем курман сага, о, Алланын Элчиси! Тозокулар жазасын тартып:

«...Атаганат! Аллага баш ийгенибизде кана, Алланын акыркы Элчисине моюн сунганыбызда кана!» (Ахзаб, 66) деп жаткандагы Сага баш ийүүнүн кусалыгын тартышы, Сенин Алла алдындагы бийиктигиңди айгинелейт!» деп эчкирип ыйлайт (Касталлани, II, 492).

Умму Салама *(Алла ага ыраазы болсун)* мындай дейт:

«Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* одүйнө салган күнү тегеректеп алып ыйлап жаттык. Ал күнү түнү бою уктаган жокпуз. Алланын Элчиси үйүбүздө эле. Аны карап тынчып, сооронуп жаттык. Таңга маал жер казган күрөктүн үнүн угуп, жүрөгүбүз кысылып көздөрдөн мончок-мончок жаш кетти. Мечиттеги жамаат да Алланын акыркы Элчисинен

айрылуу күйүтүнө күл болуп, энесинен айрылган ботодой зээн кейите боздоп турду. Мединаны ачуу кайгы-муң чуулгап алды. Асыресе, Билалдын  азан чакырып: «Ашхаду анна Мухаммадар-Расуулуллах» деп Пайгамбарыбыздын ысмын оозанган маалда буулугуп көзжаш төгүшү, ансыз да мүңкүрөп турган жүрөгүбүздү ого бетер жашытып салды. Кандай гана суук кабар, кандай гана адам чыдагыс муң! Андан кийинки кыйынчылык, жамандык атпайга тушуккан маалда Алла Элчиси кайтыш болгон күндү эстеп, ага анча маани берчү эмеспиз» (Ибни Касир, Бидая, V, 256).

Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* дүйнө салышы ардактуу сахабаларды оголе оор кайгыга салды. Себеби Аны дүйнөдөгү барча жандуу-жансыздан жогору тутуп, жакшы көрүшчү. Ошол себептен сахабалардын арасында «аны көрбөгөн көздүн, аны укпаган кулактын, ал жашабаган жашоону жашоо кызыксыз» дегендер бар эле. Азирети Пайгамбарыбыз бул жагдайга ишаараттап көзү тирүү кезинде эле мындай деген:

«Мухаммаддын жанын кудуретттүү амиринде кармап турган Жараткан Аллага ант болсун! Бир күн келет, мени көрбөй каласыңар (мен түбөлүктүү сапарга аттанам). Ошондо силерден бирөө мени менен чогуу болууну үй-бүлөсүнөн да, мал-дүйнөсүнөн да жогору, артык көрөт» (Муслим, Фадаил, 142; Бухари, Манакиб, 25).

***

Мухаммад Пайгамбарыбыздын баш азанчысы, Пайгамбар мечитинин булбулу Азирети Билалдын *(Алла ага ыраазы болсун)* абалы таптакыр өзгөріп кетти. Азирети Пайгамбарыбыз бул ааламдан көчкөндөн кийин Азирети Билал кудум тилин жутуп алгандай тінт болуп кетти. Анын оозун бычак дагы ача албас болду го, кайран булбул!!! Чоң Медина шаары дагы тар келе баштады ага.

Халифа Азирети Абу Бакир Алла Элчисинин убагындагы азандын кубулжуган інін дагы бир жолу жаңыртуу арзуусу менен Азирети Билалга далай ирет өтініч жолдоду. Пайгамбардын кійитінө жалбырттап, дале болсо өзінө келе албай жіргөн муңдуу жан:

-Эй, Абу Бакир менин арзуумду сурай турган болсоң, Пайгамбарымдын көзі өткөндөн кийин азан айтууга дарманым жетпей келет. Мени кыйнаба! Суранам, өз жайыма койчу кымбаттуум!  деп, ал да далай жолу кечирим сурап баш тартты.

Абу Бакир Азирети Мухаммадды *(саллаллаху алейхи васаллам)* сагынуунун кусалыгына барган сайын алдырып, эч болбосо ал ажайып учурду дагы бир жолу жірөк менен сезип кою ічін Билалдын жанын койбой:

-Алланын Элчисинин көзү өттү. Іммөт анын азанчысынан да куру калсынбы? деген сөздөр менен суранганын койбоду.

Анын мындай жалындуу сөздөрінө жана суранычына Азирети Билал эми чыдап тура албады. Акырында таңкы азанды айтуу ічін салаалап аккан көз жаш менен мунарага чыкты. Башы мурункудай тик эмес. Көптөн бери мунарага чыкпай койгондуктан мурунку бактылуу учурдун жандуу элестери көз алдынан кетпей койду. Азан айткысы келди. Тамагы буулуп, ый аралаш муңканган аваз келе баштады. Ошентип, азан айта албай кайра тішті. Күбө болгон Абу Бакир андан ары аны кыйнагысы келген жок.

Ошентип, булбул індіі Билал Алла Элчисинин куттуу элеси толгон Медина шаарында көпкө чыдап тура албасын тішінді да, ошол багымдат намазын окугандан кийин жол тартып кетти. Алгач Шамга (Дамаскка) барды. Пайгамбарына тез эле жолугууну самап, шейиттиктин шербетине чаңкагандай далай жолу кыйырлардагы казаттарга катышты. Бирок Жараткандын буйругу экен, качан болбосун, гази (каарман-баатыр) болуп кайтып жатты. Дайрадай агып далай жылдар өтті арадан. Жадагалса Шам элин кырып, кууратып, жыйырма беш миң инсанды жалмап кеткен жугуштуу чума ооруусуна карабастан Кудайдын амири менен Азирети Билал мында да аман калды. Бирок бул айрылуунун алоолонгон жалынынын ичинде көңіл дийнөсі өмірі өткөнчө куйкаланып кала берди.

Кіндөрдін биринде тішіндө Алла Элчисин көрөт. Ааламдардын Мырзасы ага:

«-Бул эмне деген айрылуу, эй, Билал! Мага зыярат кыла турган убагың дале келе элекпи?» деди, капалангандай элес менен. Уйкудан капалуу ойгонгон Билал ойлонуп олтурбастан дароо жолго чыкты. Бир топ кін жол жіргөн соң Алла Элчисинин мірзөсінө келди. Чөк түшүп алып төгүлүп ыйлады. Анын топурагына жізін, көзін тийгизип жірөктөн ыйлады. Дал ошол маалда Азирети Хасан менен Азирети Хусайн да келип калышты. Сіійктіі пайгамбарынын эки данакер небересин көрөр замат эстен танып, кійіткө жанып кіл болду. Өзінө келгени менен аларды кучагына басып, сійгөн адамынан калган сійіктіі жандардын башынан өпкілөп ыйлады. Алардын:

«Билал! Сенин азаныңды угууга акактап, чаңкап турабыз!» деген суранычын аткаруу ічін азан айта баштады. Дал ошол учурда Медина шаары біт кулак тіріп, мілдө шаардыктардын көңіл дійнөсү ажайып толкундардын арасында калды. «Ашхаду анна Мухаммадар - Расуулуллаах» деген айтылышты уккан эл "Алла Элчиси тирилгенби" деген ойго жетеленип, Пайгамбардын Мечитине карай агыла баштады. Азирети Пайгамбарыбыздан айрылгандан кийин Медина шаары элдин он салаа көз жаш төккөнінө минтип кібө болгон эместир.

Пайгамбарды жандилден сійгөн кутман сахаба алтымыш жашында Дамаскта көз жумган. Сапары жакындап калган кезде:

«Кудайым буйруса, эртең Азирети Мухаммадка *(саллаллаху алейхи васалламга)* жана жандай көргөн досторума жолугам» деп сүйүнгөнү өзгөчө мааниге ээ.

Байкуш аялы жалгыз каларын жірөгі сезгендей:

-Башым кайгыга малына турган болду го! деп, ыйлап жатса, Пайгамбарын сагынган Азирети Билал бир тараптан:

-Эх, кандай гана бактылуулук, кандай гана жагымдуулук! деп кайталап жатты (Захаби, Сияр, I, 359).

***

Ардактуу сахабалардын мындай астейдил берилгендигин хадис риваят кылганынан да даана байкоого болот. Алар Азирети Пайгамбардан бир хадис риваят кылып жаткан кезде байкоостон жаңылыштык кетирип албайлы деген коркуночь менен тизелери титиреп, жіздөрі албырып турар эле. Маселен, Абдуллах бин Масуд «Алланын Элчиси минтип айтты» (Каала Расулаллах) деп айткан кезде тулку денеси ичиркенип кетер эле. Ушул сыяктуу башка сахабалар дагы өзілөрінін пенделик алсыз жактарын жадынан чыгарбастан Алланын Пайгамбарынын бир сөзін айтарда сірдөнгөндөй абалда калып: «Ал ушундай же болбосо ушул сыяктуу ушуга жакын бир мааниде билдирди…» деген сөз менен сійлөмдөрін толуктап койушар эле. (Ибн Мажа, Мукаддима, 3)

***

Сахабалардын пайгамбарга болгон жакындыгын эмнеге салыштырба, эмнеге окшоштурба, дал ошол баарына татыктуу боло алышкан. Алтургай, сахабалардын арасында ага жакындыгын билдирген же жакындык сезим тартуулаган ырахатты жашоо ічін ал баскан жолду басып, ал жыттаган гілді жыттап, ал токтогон жерди байырлаган жандар бар эле.

Пайгамбарыбыз Мухаммадка *(саллаллаху алейхи васаллам)* бапестеген сахабалардын дастанга айланган ашыглыгы менен сійіінін жаңырыгын санап айтса тігөнгіс:

Анас бин Малик *(Алла ага ыраазы болсун)* баян этет:

Бир адам келип Алла Элчисине суроо узатат:

-Пайгамбарым. Кыямат качан болот?

Алла Элчиси:

-Акырет ічін эмне даярдыгың бар?

-Алланын Элчисине болгон сійііні даярдадым….Пайгамбардын жізі жылмайып:

*- Андай болсо сен сійгөнің менен чогуу болосуң.*

Анас *(Алла ага ыраазы болсун)* бул риваятын төмөнкічө улантат:

«Адеп Исламга киргенде бизди Алланын Элчисинин: «Сен сөзсіз сійгөнің менен чогуу болосуң» деген сөзінөн башка эч нерсе сійіндірө алган эмес. Мына мен да Алла Тааламды, Анын Элчисин, Абу Бакирди жана Умарды сійөмін жана алар аткарган амалдарды аткара албасам да алар менен чогуу болууну самап келем, іміт тута» (Муслим, Бирр, 163).

Мухаммаддын *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул сійінічтіі кабарынын алкагына киріі ічін пайгамбарга болгон ашыглык, сійіі, ынтаа менен өз ич дійнөсін аруулап тазартышы керек.

***

«Азирети Абу Бакир *(Алла ага ыраазы болсун)* Алла Элчисинин көзү өткөндөн кийин бир хадис айта турган болсо же Азирети Мухаммадды эстеген сайын ыйлап-ыйлап алар эле. Абу Хурайра анын бул абалын минтип эскерет:

«Ал минбарга чыгып "Баарыңыздардын эсиңиздерде бар, былтыр Алла Элчиси арабызда ушу мен тургандай  турган эле…» деди. Жашып кетти. Жанакы сөзін дагы кайталап, кармана албай дагы ыйлады. Ічінчі жолу сөзін дагы кайталады. Эми бул жолу таптакыр мімкін болбой калды, дагы ыйлап кирди» (крз.Тирмизи, Даават,105/3558;Ахмад, I,3).

Азирети Абу Бакир пайгамбардын көзі тиріісіндө ар убак жанында болгонуна карабастан, ал ічін кусаланганы кусаланган эле. Көзі өткөн соң бул айрылуудан улам тез арада ага жолугуу арзуусу кічөгөндөн кічөй берди.

Азирети Айша одійнөгө аттанар алдындагы атасынын Азирети Пайгамбарга жолугушууга ашыккан толкундануусун мындайча эскерет:

Атам Абу Бакир көз жумаар алдында:

-Бігін кайсы кін? деп сурады.

-Бүгүн дійшөмбі.

-Эгер  ушул тіні көз жума турган болсом, мени эртеңкиге калтырбастан жерге бергиле! Анткени Алланын Элчисине мени жакындата турган тін дагы, кін дагы мен ічін эң сійкімдіі деди» (Ахмад, 1.т,  8,б).

***

Алла Элчисин жандилинен сійіп, тезирээк жолугууну самаган бейтап адамдар бар эле. Жаратканга жана Элчисине жолугуу сааты жакындап калгандыктан аларга ардактуу сахабалардын айрымдары суктануу менен карап, көңілдөр Султаны Пайгамбарга алардан саламын жолдошкон. Маселен, Мухаммад бин Мункадир Азирети Жабирдин ал-абалын сурап кою ічін кирип калат. Сапарынын карып калганын баамдап, сагынычка толуп турган сыркоонун көңілін жубатуу ічін:

«Алла Элчисине бизден салам айта бар! Ардактуум!» деп маңдайынан сылап, көпкө тиктеп олтурду (Ибн Мажа, Жанаиз, 4).

***

Алла Элчиси өзінө сійіі бапестеп өмір кечире турган кербендер кыяматка чейин улана берерин төмөнкі хадисинде билдирген:

*«Менден кийин келе турган іммөтімдін арасынан мени жандай сійгөндөр чыгышат. Алар мени көріі тилеги менен малын да, ійбілөсін да багыштаганга даяр»* (Муслим, Бейиш, 12; Хаким, IV , 95/6991).

Кудай Таала биздей алсыз жандарды бул хадистин алкагына камтысын!..»

Оомийн!…

***

Алланын Элчисин сійіп, сійіінін убактылуу кыйынчылктарын ашып өткөнін көрсөткөн  төмөнкі мисал абдан ибараттуу:

Абдуллах бин Мубарак баян этет:

«Имамы Маликтин» жанында болчумун. Бизге Пайгамбарыбыздын хадистеринен айтып берип жаткан. Бул учурда ушунчалык азап чегип жатканы көзінөн окулуп турду. Өңі-тісі бирде кызарып, бирде кубарып, айтор, өзін араң кармап турду. Ошентсе да, хадис айтууну токтоткон жок. Сабагы бітіп, тыңдоочулар тараган соң жанына бардым да, суроо салдым:

-Эй, Абдулланын атасы! Тірің ажайып өзгөріп калганын көріп турам?

-Ооба, тууганым. Сабак жіріп аткан кезде чаян бир нече жолу чагып алды, баарына сабыр кылдым. Мен буга Алланын Элчисине болгон сый-урматым ічін гана чыдай алдым (Мунави, Файзул Кадир, Вайрут. 1994, III, 333; Суюти, Мифтахул Жанна. 52.б).

***

Азирети Имамы Малик Алла Элчисинин аягы баскан топуракка урмат кылып, Медина шаарында эч бир унаага минбеди. Буткийимин да кийген жок. Кокус куттуу хадис тууралуу бир маселени сурай турган коногу келе турган болсо, оболу даарат алып, селдесин оронуп, жагымдуу жыт сірініп, бийик жерге отурган соң анан кабылдай турган. Пайгамбардын *(саллаллоху алейхи васаллам)* руханиятына киріі ічін өзін даярдоого кам көріп, ушунчалык аяр адеп-ахлакка абдан маани берер эле. Равзада имамдык кызматты аркалап жіргөн кезде ар убак інін акырын чыгарып сійлөчі экен. Доордун халифасы Абу Жафар Мансур бир жолкусунда інүн катуу чыгарып сійлөп койот. Ошондо керээт пенде:

*«Эй, Халифа! Інінді акырын чыгар! Алла Тааланын, Пайгамбарыбыздын алдында катуу кыйкырып сійлөбөө тууралуу эскертіісі сенден да улуу урматуу сахабалардын өзінө эскертилген!»* деп токтотуп койот.

Чыныгы инсандык касиеттердин каймагын камтыган Имамы Малик:

“Алла Элчисинин урпагы болгон затка акыретте доомат коюдан уялып кеттим» деп кордук көрсөтіп, заалымдык кылган Мединанын ваалисин (аким) айкөлдік менен кечирген экен.

***

Абида ас-Салмани сахабалардан кийинки таабиийн деп аталган муундун алдыңкы укукчусу жана хадисчиси эле. Азирети Пайгамбарыбыздын көзү өткөндөн эки жыл мурда мусулман болгонуна карабастан аны көрүү тагдырына жазылбаптыр.

“Мен үчүн ашып-ташкан байлыктан Алла Элчисинин бир тал чачы алдаканча кымбат!” (Ахмад, III, 256) деген сөзү Абиданын Азирети Мухаммадка бапестеген салмактуу сүйүүсүн айгинелеп турат (Захаби, Сиро, 5/42-43).

***

Дин Исламдын белгилүү аалымы Захаби Абиданын жогоруда айтылып кеткен сөзүн уккан сайын сезими туйлап кетерин мындайча белгилейт:

“Алла Элчисинин бир тал чачын санак жеткис байлыктан жогору койгон Абиданын бул сөзү сүйүүнүн сересин чагылдырат. Ал бул сөздү Азирети Пайгамбарыбыздын көзү өткөндөн элүү жыл кийин айткан. Ал эми андан жети жүз жыл өткөн соң анын бир тал чачын, буткийиминин үзүлгөн кайышын же суу ичкен чопо кесенин тырмактай сыныгын таап ала турган болсок эмне деп айтышыбыз керек?

Эгер бир бай адам ушундай таберик нерсе үчүн колундагы байлыгын ойлонбой каржап жатканын көргөн болсоң, сен аны акылдан тайган жинди демек белең? Жок! Кут тамган колдору менен курган Пайгамбар Мечитине зыярат кылуу, анын ыйык шаарына барып Бактылуулук Бөлмөсүнүн бурчунан ага салам берүү үчүн колуңдагыны сарптоодон тартынба!”

Хадис илиминин Чолпон Жылдызы жана дин каарманы Имам Навави болсо Мухаммад Пайгамбарынын дарбыз жегенин укпагандыктан же кандай жегенин билбегендиктен өмір бою дарбыз жебей өтіптір. Бул көрініш жашоосунун ар бир кыймылын

анын изи менен жасаган жана анын кыймылына жат келген иш-аракеттерден өзін оолак туткан заттын өмірінүн бир гана үзүмү.

***

Пайгамбарга болгон сійііні да, анын акыреттик жолун да жашоосунун ар бир көз ирмеминде жандуу туткан іммөттөн чыккан данакер, Орто Азиянын орошон олуясы Сайид Ахмад Ясави 63 жашта дийнө салган Пайгамбарды ушунчалык бериліі менен сійгөн. Ал ушу сійіінін урматына бул жаштан кийин жер кезііні токтотуп, өмірінін акырына чейин он жыл бою кімбөз сыяктуу жер төлөдө жылбастан ибадат кылып, ак жолдун кербенине кошулуп, андан ары сапарын улаган.

***

Бул окуяны Имам-ы Шафинин шакирттеринен  Рабии бин Сулайман айткан:

“Күндөрдүн биринде Имам-ы Шафи мага  бир кат табыштады:

-Раби, мобул катты Ахмад бин Ханбалга алып барып  жообун алып кел.

Жол тартып Багдатка келип, багымдат намазында Ахмад бин Ханбалга кезиктим. Намазды чогуу окуган соң Имам-ы Шафииден экендигин айтып, катты бердим. Катта эмне тууралуу жазылгандыгын сурады. Ал тууралуу кабырым жок экенин айттым.  Ал каттын сыртындагы мөөрүн кыркып окуй баштады. Окуп баратып көзү жашка толуп ыйлап киргенин көрүп түтө албай суроо узаттым:

-Ардактуу имам! Сизге эмне болду? Эмне деп жазылыптыр?

-Имам-ы Шафиинин түшүнө Азирети Мухаммад кирет. Алла Элчиси ага:

“-Ахмад бин Ханбалга тезинен бир кат жазып, менден салам айт. Ал өтө чоң айыңга дуушар болот. “Куран макулук!” деп айтууну талап кылышат андан. Эсине салып кой, алардын талабын аткарбасын! Алла Таала анын ысмын кыяматка чейин бийик даражада жашатат” дептир.

Мен териме батпай сүйүнүп:

-Имам мырза, сага мындан өткөн бакыт болбос! Бул сен үчүн анык сүйүнчү турбайбы! дедим.

Чындап сүйүнгөнүн ушундан бил, катты алып келгендигим үчүн кийип жүргөн көйнөгүн чече салып мага тартуу кылды. Каттын жообун алган соң Мисирге кайттым. Болгон окуяны баяндадым. Имам  өтүнгөн тейде жылмайып мындай деди:

-Ал сага тартуу эткен көйнөктү сенден талашпай эле койолу. Бирок көйнөктү сууга бир малып, эч болбосо сыгынды сууну бер, берекесинен пайдаланып калалы[16]”.

***

Имам-ы Бусирийдин Алла Элчисине бапестеген сүйүүсүн айтпай коюга болбос:

Атактуу акын имам-ы Бусирий күндөрдүн биринде жолдо бараткан. Капыстан алдынан ак сакалы жайкалган нур жүздүү инсан чыгат да суроо узатат:

“-Эй Бусирий! Бүгүн түшүңдө Алла Элчисин көрдүңбү?”

Көрбөгөнүн айтат имам баш чайкап. Баш ийкеген сырдуу инсан башка сөз айтпай жолун улайт. Күндөр өтөт. Сырдуу инсандын сөзү акындын акыл-эсинен  кетпей, абдыратат. Азирети Пайгамбарга болгон сүйүү жалындап, кызуулугу артат. Акыры Алла Элчиси акындын түшүнө кирет. Таң эртелеп ойгонгон акындын жандүйнөсү илхамдан толкуп, ташат, көөдөнгө кубаныч батпайт оргуштап. Азирети Мухаммадга арналган сап-сап ырлар төгүлөт, акындын жүрөгүнөн.

Убакыт куштай зымырап арадан айлар , айлар айланып жыл өтөт. Акынды капыстан дарт чалат. Бир жак ыптасы иштебей шал болот. Акылы тетик акын чымырканып азыркы даңазалуу Касыйдатул-Бураны жазат. Ушунун урматына Жараткан Кудайдан шыпаа тилеп жалбарат. Ыр менен, жалбаруу менен жандүйнөсү агарган  акын көшүлүп уктап кетет. Түшүндө Алла Элчисинин маңдайына олтуруп алып, ага ырын окуп берет. Пайгамбар ырды берилип тыңдайт. Аягына чыккан соң шыпаалуу колдору менен Имам-ы Бусирийдин шал

болгон ыптасын сылайт. Ойгонуп кетип колу бутунун мурункусундай сак-саламат иштеп калганын көрөт. Улуу акын ошентип терең сүйүүсүнүн таасири менен шыпаа табат. Саждага баш коюп Аллага шүгүрчүлүгүн билдирип, алкыш айтат.

Айыгып шыпаа тапкан акын таңдан туруп даарат алып, мечитке жөнөйт кубанычка жетеленип. Жолдо Абу Ражаа аттуу аксакалга кезигип амандык сурашкан соң:

-Эй, Бусирий! Ааламдардын Ардагына арнап жазганыңды мага айтып берчи деп өтүнөт, улгайган адам.

-Сүйүктүү Пайгамбарыма арнап көп ыр жазгам. Кайсынысын айтайын?

-Азирети Пайгамбарымдын өзүнө окуп берген ырыңды уккум келип турат. Жаратылыш Нурунун сенин ырыңды абдан жактырганын түшүмдө көрдүм дейт, Абу Ражаа.

Азирети Мухаммаддан башка эч ким уга элек бул ырдын береги кабары Имам Бусирийди адбан таң калтырат[17].

***

Осмон мамлекетинин падышасынан чабанына чейин жаамы калкы Азирети Пайгамбарды тааныган, сүйгөн өлкө болгон. Азирети Пайгамбардын аты аталган кезде салам жана салават айтууну, мавлюд ырасмында анын туулгандыгы тууралуу саптарга келгенде ордунан туруп угуу өңдүү көптөгөн сый-урмат белгисин салтка айлантышкан. Булардын тарыхында Мединадан кат келе турган болсо, даааратсыз ачып же катты көзүнө тийгизип урмат кылмайын окуган падышаны кезиктирүү мүмкүн эмес эле.

Асыресе, Пайгамбардын Мечитин кайра жаңылап куруу мезгилинде бардык жумушчулар даараттуу болушкан. Ошону менен эле катар ар бир ташты койордо "Бисмиллаа"ны айтып, Ардактуу Пайгамбардын рухун тынчсыздандырып албайлы, деген астейдил ниетте барскандарын, балкаларын кийиз менен ороп иштешкени тарыхта айтылат.

***

Явуз Султан Салим хан Мисирди (Египетти) каратат, ошону менен эле катар Хижаз аймактарынын тизгини ыйгарылат. Күнгө жума. Малик Муайяд мечитинде эл жык-жыйма. Жыйынды алып барган адам сөз арасында: "Хакиму-л Харамайниш-Шарифайн" (эки ыйык жай саналган Мекке менен Мединанын акими-эмири) деп айтаары менен падыша ордунан обдула туруп:

-Жок! Жок! Керисинче, Хадимул-Харамийниш-Шарифайн" (Мекке менен Мединанын кызматчысы!) деп сөздү оңдоп койот да, дили дирилдеп ыйлап килемди сыйрып салып, жерге баш коюп, Аллага шүгүрчүлүк билдирет. Ал кызматчы экенин тастыктоо үчүн селдесинин маңдай тушуна шыпыргыны жышааналаган кичинекей үкү (канаттуунун канатынан алынган чок) тагып алган экен.

Андан көп өтпөй бул шарапаттуу жайлардын жогорку аскердик соттук кызматына Рири Пашаны дайындап жатып береги сөздөрдү айткан:

"-Паша! Мекке менен Медина падышалыгында Аалам Ардагынын урпагы жашайт. Мен бул мамлекетти аскер менен басып алган жокмун. Алар мунун зарылдыгын түшүнүп, Ислам биримдигин кубаттагандыгы үчүн чыныгы инсандык адеп менен мага ишенип баш ийип беришти. Бул ызаттын акысын кайтаруу мойнумдагы парз. Аталган шарапаттуу жайларда окулган кутпаларда менин да ысымым аталса деген каалоо менен Жаратканга күнү-түнү алкышымды айтып келем. Мен бул бактылуулукту бүт ааламдын падышалыгы берилсе да, алмаштырбайм. Демек, ыйык жайларда өмүр кечирип келген жарандарга эмне керек болсо өз убагында орундатышың керек. Жана ушуну эсиңе түйүп кой, элдин ишине кийлигишпе!"

***

Султан I Ахмед хан бир мечит салдырып өз атын койдурууну чечет. Мечит курулуп жаткан кезде Мисирде Султан Кайытбай күмбөзүнө Азирети Пайгамбарыбыздын "Накшы Кадам" аттуу мраморго түшүп калган изин Айюб Султан мавзолейине алдырат. Өз атындагы мечит курулуп бүткөн соң куттуу изди мечитине койдурат.

Падыша мына ушул түнү ажайып түш көрөт.

Жалпы султандар жыйналган чоң мажлис башталат. Азирети Пагамбарыбыз казылык орунда олтурат. Мажлисте бирөөлөр соттоло тургандай көрүндү падышага. Султан Кайытбай күмбөзүн зыярат кылууга негизги себеп саналган куттуу изди Стамбулга алдыргандыгы үчүн Султан Ахмед айыпталат. Казылык орунда олтурган Азирети Мухаммад куттуу изди өз ордуна койууга өкүмүн чыгарат...

Өзөгүнө өрт түшкөндөй чочуп ойгонгон падыша Азиз Махмуд Худайи баш болгон аалым жана мамырчыларга түшүн жорутат. Келгендер бир ооздон:

"-Султаным! Түш абдан түшүнүктүү. Коруй турган түшүнүксүз тарабы деле байкалбайт. Болгону Ыйык аманатты дароо ордуна кайтаруу зарыл..." деген бүтүмдү колдошот.

Султан I Ахмад Хан ошондон кийин Азирети Пайгамбардын *(саллаллаху алейхи васаллам)* куттуу изинин сірөтін падышалык баш кийиминин төбөсінө тарттырат. Окшоштуруп тарттырылган аяк изинен алган изги сезимдердин кучагында жашоого далаалат кылган. Береги ыр саптары ошол сезимдерден жаралган:

*Падышалардын Азиретинин таза бутун,*
*Башыма дайым таажы кылып жірсөм*
*Нубувват гіл бакчасы ал издин ээсиники,*
*Адам эй нестейбестен гіл изине жізіңді сірсөң!...*

***

Падышалардын ичинен Абдулазиз хан Азирети Пайгамбарыбызды жандан артык сүйгөн экен. Абдулазиз хан көөдөнүндөгү сүйүүнүн тили менен Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* руханиятына кайрылуу катын жазат. Аны Пайгамбар Мечитине койдурууну өтүнүп Мединага жөнөтөт[18].

Каттын айрым жерлеринен үзүндү:

"Биссмиллаахир-рахмааннир-рахиймм. Теңдеши жок жалгыз Аллага алкыш айтам, сүйүктүү Пайгамбарыма салам жана салават!

-Эй Алланын сүйүктүү Элчиси сага салам жана салават!

-Үммөттүн Пайгамбары сага салам жана салават!..

Кайырымдын жана берешендиктин өзгөргүс жүзү, "Сен болбосоң, Мен бул ааламды жаратпайт элем!" деген даңазалуу айтымдын ээси, бар болумуштун сүйүнүч булагы, Мырзалар Мырзасы, шапаатчыбыз, башпаанегибиз, бардык иши нары таза, нары жемиштүү, жадакалса чаңы да шарапаттуу, тирүүлүк ааламынын эң улук тарбиячысы, жыпар жыты аңкыган берекелүү буюмдардын ээси, кыямат күнүнүн жолбашчысы, тавхид жыйынынын, пайгамбарлык кербенинин көркү жана акыркысы, элчилердин амири, Алла жолуна агылгандардын пайгамбары, Мээримдүү Алланын сүйүктүүсү-Мухаммад Мустафа!!!

Нурдуу элесиңе, көзгө жылуу учураган кабырыңа, таза топурагыңа жүзүмдү коюп, көңүлүмдөгү сыгылууну таратып, жүрөктү тазарткым келет. Жазага татыктуумун. Бирок шылкыйып башты жерге салып, уялуу сезимимди тирилтүү, ахлагымды аруулоо үчүн жыпар жыты аңкыган каалгаңа жүзүмдү сүрсөм дейм. Оюмдагы көп нерселерди айтууга тилим жакыр. Ошентсе да, көөдөндө көлкүгөн арзууларымды жазууга бел байладым...

Жаамы ааламга мээрим катары жеберилген Жараткандын сүйүктүү Элчиси, убадага бек досу, сулуулуктун, жеткилеңдиктин баралына жеткен туучокусу жана такыбаалардын такыбаасы Азирети Мухаммадга мени үммөт кылган Ырайымдуу Аллага чексиз мактоолор болсун!

Кут жана берекенин энбелгиси, шарапаттуу, Азирети Пайгамбарымдын асемдүү кийимдерине кароолчулук милдетти мага ыйгарган Айкөл Аллахыма чексиз алкыш болсун!

Жараткан Алла Өзү насип кылган болсо, мына ушул улук ыроонун уландысы катары "Мал-мүлк жана бала-бакыра пайда бербечү" кыямат күнү шапаатыңызды дагы аларбыз...

Үммөтүңүздүн арасында сиз менен жылуу маанайда  жолугууну самап, күн-түн дебей ибадат кылып, Аллага жалбарган ыкласмандар бар. Күнөөкөр, айыпкер, күнөөдөн башка тапкан пайдасы жок Махмуд хан уулу Абдулазиз Алланын жана Пайгамбардын алдында суракка тартыларын, кетирген кемчиликтерин жана күнөөлөрүн алдын ала моюнга алат. Ардактуу Пайгамбарым! Ырайымга көпүрө боло турган эшигиңизге арзуу катымды жиберип турам!

Бардык күнөөлөрүмдүн кечирилишин жалгыз гана Алладан тилейм! Аллахым мени кечире көр![19]"

***

Мусулмандардын Мекке менен Мединага барып келишин жеңилдетүү максатында Абдулхамид хан Хижаз темир жолун курдурат. Бул иштин сүннөткө төп келиши үчүн сапарга чыккан кезде Азирети Пайгамбарыбыз тыныккан жерлерге аялдама курууга буйрук берет. Ушул жерден үммөтүнүн Азирети Мухаммадга болгон сүйүүсүн таамай көрүүгө болот.

***

Жыйынтыктап айтканда, үммөттүн Азирети Пайгамбарыбызга бапестеген сүйүүсүн, сый-урматын жаза берсек түгөнбөйт, айта берсе сөз жетпейт. Мисалдар оголе көп.

Азирети Мухаммаддын *(саллаллаху алейхи  васаллам)* койну кенен шапаатына шай болуу ічін, өзібізді өзібіз ага болгон сійіі, анын таштаган ар бир кадамынан чыкпоо туурасында сурактап, жашообузду ушул кіндөн тарта дин Исламдын мыйзамдары менен тартипке салып, жаңыча жашоого умтулуубуз зарыл. Анын теңдешсиз кыймыл- аракеттерин жана өлчөөсіз бай жан-дійнөсін, анын жашоо ыңгайын өзібіздін жашообузга, ар кадамыбызга, аң-сезимибизге, рухдійнөбізгө сиңдиріігө, жугузууга аракет кылуу анык изгилик болор. Адам баласы өз сійіісінө жараша сійгөнінө ашык болуп, аны ээрчіігө жан ірөйт. Анын сыңарындай, Акыркы Пайгамбарды татыктуу ээрчип, анын баскан изинен чыкпоо ічін аны жакындан таанып, өрнөк жашоосунан ийги тірдө пайдаланууга кайрат кылуу эң туура кадам.

Абалы, кайсы бир талаа, айдоо жери канчалык семиз, ашкере каратопурактуу болбосун, ал жерге суу жетмейинче, жамгыр жаамайынча, кін тиймейин, айдың жел жірмөйінчө түшүм тургай чөп чыкпайт. Каратопурак сымал жірөк, көкірөк ааламыбыз  мол тішимдіі болушу ічін  ааламдардын тібөлік сыймыгы, мактанычы Мухаммад *(саллаллаху алейхи  васаллам)* эңсеген нускалуу мусулман болушубуз зарыл.

Ал мурункулардын жана кийинкилердин эң мыктысы, ырайым-берекенин соолугус булагы ырайымдын бирден бир себеби. Эзелки жана тібөлік акыйкат сырларга толтурулган ыйык Куран акыркы Пайгамбарга тішіріліп, анын жандійнөсінө белек катары тартууланган.

Жогоруда айтылгандардан мындайча бітім чыгарууга болот: Мухаммад Пайгамбарыбызга канчалык ырахмат айтып, ыраазылык билдирип, канчалык сый-урмат көргөзбөйлү барыбир аздык кылат. Баары бир  аздык кылат. Анткени ал Алла Таала тарабынан «Хабибим» «Сійіктіім менин!» деген  улуу сійіігө татыктуу пайгамбар! Ааламдардын Жаратуучусу сансыз периштелери менен бирге салават, салам-дуба кылган Пайгамбардын берекет жана жогорулугун толугу менен аңдап, сөз менен тішіндіріп, таанытуу мімкін эмес.

Чындыгында анын рухий дійнөсін сөз менен айтып тішіндіріі ашкере оор. Аны сірөттөөдө, адатта, тил жакырдык кылат. Аны сөз менен сірөттөө - деңиздин тамчы суусуна тете. Ушунун өзі эле Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи  васаллам)* ар тараптан  сірөттөп, тішіндіріігө адам баласынын сөзі да, кудурети да жетпейт дегенди ачык тастыктайт.

Момун-мусулмандар кандай гана бактылуу! Алар Алланын акыркы Элчисине болгон сійіілөрін эч нерсеге алмаштырбайт, алар напсинин жапайы өскөн убактылуу гілзарына башбагып да коюшпайт!...

Келгиле! Ар бир көз ирмемибизде анын руханиятынан ырахаттын даамын татып, Жараткан Аллага чогуу багыт алалы.... Анын сійіісін өзібізгө далил катары кабылдап, Жаратканга жалбаралы...

Эки дійнөнін Мырзасы Мухаммад Мустафага салам жана салават!

Адамзааданын жана жин ааламынын Пайгамбары Мухаммад Мустафага салам жана салават болсун!

Эки ыйык жайдын имамы Мухаммад Мустафага салам жана салават!

Хасан менен Хусайндын чоңатасы Мухаммад Мустафага  салам жана салават болсун!

Жараткан Алла, тібөлік бакыттын жолбашчысы Мухаммад Пайгамбарыбыздын (саллаллаху алейхи васаллам) ілгіліі жашоосунан татыктуу ілгі  алып, дійнө жана акырет жашообузду ал таштап кеткен рухий дөөлөттөр менен азыктандырууну, көрктөндіріiні насип кылсын! Анын терең жандійнөсінөн көөдөнібізгө кичине болсо да нур ыроолонсун! Жандійнөбіз Аллага жана Элчисине болгон тібөлік сійіігө толсун! Ийги иш-аракеттерибиз, талыкпас амалдарыбыз себептіі кыямат кіні анын шапаатына насиптеш кылсын!..

Омийин!..

**в) Диндеш мусулманга бапестелген сүйүү**

Кулпенденин жүрөгүндөгү Аллага бапестелген сүйүү бышып жетилип, оожалган сайын Мухаммаддын нурун жана анын бүтүндөй сүннөтүн, Алла досторун бара-бара кеңейип олтуруп Алла даргөйүндө кабылдана турган бүт нерсени даражасына жараша сүйүүнү талаптайт. Аллага багыттанууда сүйүүнүн кең алкагы пенде рухуна шыпаа экенинде талаш жок. Андыктан момун мусулмандар өз ара карым-катнашта сүйүү жана мээримдүүлүктүн чегинен эч убакта чыкпашы керек. Анткени Алланы сүйүү жана Ага жакындоонун сыры белгиленген чекте жатат.

Алла Таала Куранда момун мусулмандардын биртууган экенин маалымдаган[20]. Диндештерине болгон мамилени жакшыртмайын, сүйүүнү бекемдемейин кишинин чындап ыймандуу болалбасын Азирети Пайгамбарыбыз билдирген. Аздектеп баккан сүйүүнү жандандыруу үчүн өз ара саламдашууну жакшыртуу жана жаю керектигин сунуштаган[21].

Момун-мусулмандын бири-бирин сүйүшү Алланы ыраазы кылар-анык изгилик. Эки дүйнөдө тең бактылуу болуунун түйүнү мына ушу сүйүүдөн чечилет. Анткени Жаратылыш Нуру мындай деген:

*“Кыямат күнү Алла Таала мындай дейт: “Улуулугумдун акы үчүн Мага моюн сунуу максаты менен бири-бирин сүйгөндөр кайда? Эч бир көлөкөсү жок ушу бүгүн аларды Өз көлөкөмө калкалаймын”* (Муслим, Бирр, 37).

*“Алла Таала: “Менин ыраазылыгымды көздөп бири- бирин сүйгөндөр үчүн пайгамбарлар менен шейиттер суктана турган[22] нурлуу тактылар бар” деп буйруган”* (Тирмизи, Зухд, 53/2390).

Башка бир хадистин мазмунунда кыямат күнү Алланын көлөкөсүнөн башка эч бир көлөкө жок болот. Ошондо  Алланын ыраазылыгы үчүн гана бири-бирин сүйгөн, Алла үчүн жолугушуп, Алла үчүн айрылышкан диндештер Арыштын саябанына башкалкалашат [23]. Чынын айтканда машакаттуу жана кыйын кезеңдердеги достук ошого татыса керек.

Момун-мусулмандардын бири-бирине таарынып, бири- бирин жаман көрүшү, өмүр бою кек сакташы же өч алууга ниеттениши эч убакта сунушталбаган, жектелген жорук.

*“Момундун момун диндешине үч күндөн ашык таарынышы адал иш эмес. Үч күндөн ашырбай ага жолугуп салам айтсын. Эгер саламга алик алынса, соопко экөө тең орток болушат. Тилекке каршы, саламга алик алынбаса, алик албаган тарап күнөөгө батат. Салам берген тарап таарынчты кечкенин билдирген болот”* (Абу Давуд, Адаб, 47/4915).

*“Кимде-ким диндешине таарынып жыл бою алака курбаган болсо, анын канына забын болгончолук күнөөгө батат”* (Абу Давуд, Адаб, 47/4915).

бейтаптын абалын сураганы барат. Анын араңжан экенин көрөрү менен дароо унаасынан түшүп, шүгүрчүлүк үчүн саждага баш койот (Хайсами, II, 289).

Алла Элчисинин адеп-ахлагы, жашоо ыңгайынан үлүш алуу аны сүйүүнүн жышааны. Нечелеген ибараттуу окуяларды көрүп жүрөбүз бирок, шүгүр кылалдыкпы?

***

Окуяны Саад бин Абу Ваккас баян этет:

«Мединага баруу үчүн Меккеден жолго чыктык. Азвара деген жерге жеткенибизде Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* унаасынан түшүп, алакан жайып саамча дуба кылган соң саждага баш койду. Көптөн кийин саждадан баш көтөрүп, ушул эле ибадатты үч жолу кайталаган соң мындай деди:

*«Үммөтүмө шапаат кылуум үчүн Раббиме жалбардым. Ал үммөтүмдүн үчтөн бирин багыштады мага. Шүгүр кылуу үчүн саждага баш койдум. Саждадан баш көтөргөн соң Раббимден үммөтүмдүн кечирилишин тиледим. Ал үчтөн бир бөлүгүн мага дагы ыйгарды. Ыраазылык билдирүү үчүн дагы саждага баш койдум. Башымды көтөрөрүм менен Раббимден үммөтүмдү тиледим. Ал мага үммөтүмдүн калган бир бөлүгүн багыштады. Шүгүр саждасына үчүнчү ирет дагы баш койдум»* (Абу Давуд, Жихат, 162/2775).

Бул жерде чоң күнөө жасаган үммөтүнүн бул күнөөлөрү себептүү жаза тартса деле тозокто түбөлүк калбай турганы жана шапааты менен бейишке киришери, кичи күнөөлөрдү жасагандар болсо, балким, эч бир жазага кириптер болбой туруп биротоло кечирилиши Азирети Пайгамбарыбызды абдан сүйүндүрүп, шүгүр саждасына баш койдурган сүйүнчү болгон.

***

Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын Жараткандын жакшылыгына, сыйына ыраазылык билдирүү жаатындагы берилгендигин даңазалаган береги окуян Абдуррахман бин Авф тарабынан баян этилген:

«Алланын Пайгамбары мечиттен чыкты. Мен байкатпастан артынан ээрчип алдым. Курма дарагы кою тигилген бакка кирип, кыбылага беттеген абалда саждага жыгылды. Саждада ушунчалык көпкө болду дейсиң, жантаслим болгон жокпу деп күдүктөнө баштадым. Күмөн ой өзүмө чындыктай сезилип кетти. Жетип барып мен да жата калып дем алып жатабы деп бетин караганга аркеттендим. Ал башын көтөрүп:

*«-Абдуррахман сага эмне болду»* деди таңыркай.

«-Пайгамбарым! Сажданы көпкө узатканыңыздан көз жумган го деген ойго келип, корккондумдан жетип келдим» дедим, терең дем ала.

Жалооруй караган Пайгамбар мага мындай деди:

*«Бакка кирерим менен Жабраиге (алейхис салам) кезиктим. Ал мага Алланын : «Кимде ким сага салам берсе, Мен ага саламатчылык берем. Кимде ким сага салават айтса, Мен ага бата берем» деген дубай-саламын алып келипптир* (Ошон үчүн шүгүр ниетинде саждага баш койдум)» (Хаким, I, 344-345/810).

***

Бизге ыроолонгон жакшылык атпайдын Алладан келгендигинде кыпындай да шек жок. Бирок жакшылыктарды бизге жеткиргендерге рахмат айтуу пенделик милдет, нары адамгерчилик.

*«Жакшылыкка тушуккан пенде жакшылык кылган жанга «Алла сага көп жакшылыгын берсин!» деп дуба кылса, ыраазылык карызын жогорку деңгээлде өтөгөн болуп эсептелет..»* (Тирмизи, Бирр, 87/2035).

***

Айша (Алла ага ыраазы болсун) буларды баяндаган:

«-Айша! Жадыңдагы саптардан мага айтып берчи?» деп мага кээ-кээде кайрылып калчу. Анан мен көптөгөн ырларды билеримди, алардын кайсынысын каалап турганын

сураганымда шүгүр-ыраазылык тууралуу ыр саптарын угууга куштар экенин айтчу. Бир жолкусунда мен:

-Сага айтпаганда кимге айтайын:

«Алсызды көрсөң колдой жүр. Анын үлдүрөшү сени алдап койбосун. Келме-кезек келгенде ошол балээ сага жетип, караңгылыкка тумчуктурат. Дал ошол маалда сен жардам берген кембагал ошонун акыбетин кайтарат, кайтара албаса да сени жубатат. Жубатуунун өзү эле сага багышталган сый» деген маанидеги ырды ырдап бердим. Ырды муюп уккан Пайгамбарым мындай деди:

*«-Айша! Жабраилдин айтуусуна караганда кыямат күнү макулук атпай сурак берет. Ошо маалда башка бир адамдан жакшылык көргөн пендеге Жараткан Алла мындай дейт:*

*«-Сага жакшылык кылган кулума ырахмат айттыңбы?»*

*«-Раббим! Мага келген жакшылыктын Сенден келгендигин билгендигим үчүн Сага гана шүгүр келтирдим» дейт. Алла ага:*

*«-Менин амирим менен ушул жакшылыктарды сага жеткирген пендеге рахмат айтмайын Мага шүгүрчүлүк келтирбеген болуп эсептелесиң» дейт* (Али ал-Муттаки, III, 741-742).

Дагы бир хадис:

*«Пенделерге ырахмат айтпаган адам Аллага ыраазылык билдирген болуп эсептелбейт»* (Абу Давуд, Адаб, 11/4811; Тирмизи, Бирр, 31).

***

Азирети Мухаммад шүгүрчүл жүрөктү адампендеге берилген эң улуу нематтардын катарына кошкон.

Савбан (Алла ага ыраазы болсун) баян этет:

«... Алтын менен күмүштү жыйнаганы менен аны Алла жолуна сарптабагандарга куйкалай турган азапты сүйүнчүлө!» (Тооба, 34) деген аят түшүрүлгөн маалда Алла Элчиси менен чогуу сапарда жүргөнбүз. Айрым сахабалар:

«-Алтын-күмүш тууралуу аят түштү. Мындан ары дүнүйө жыйбайбыз. Аттиң, кайсы нерсе пайдалуу экенин билгенибизде аны сөзсүз жыйнайт элек» дешти. Алла Элчисинин аларга берген жообу мындай болду:

*«Ээлик кылынгандардын эң кымбаты-зикирчил тил, шүгүрчүл жүрөк, жолдошунун ыйманына дем берген салиха жубай»* (Тирмизи, Тафсир, 9/3094).

***

Давуд пайгамбар абдан шүгүрчүл болгон.

«-Оо Жараткан! Мен Сага кантип ыраазылык билдирейин. Анткени Сенин нематтарың менен гана Сага шүгүр кыла алам?» деп мунажат кылат. Ага жогортон аян келет:

«-Сендеги нематтардын баарынын Менден экенин билесиңби?»

«-Ооба».

«-Ушул оюң Мени ыраазы кылууга жетиштүү[68]».

***

Бир момундун: «Аллахым мени азчылыктын катарына кошо көр!» деп такай дуба кылганын байкап калган Азирети Умар «азчылыктан» эмнени максат кылып жатканын сурайт.

«-Алла Таала: «Пенделеримден шүгүрчүлдөр өтө аз» (Саба, 13) деп билдирген. Мен ошол таалайлуу азчылыктын катарынан орун алгым келет» дейт момун пенде. Бул нары кеменгер, нары ыкластуу момунга таң калган халифа:

«-Мага чала болот. Жумурай журт Умардан да акыл-эстүү» деп өзүн өзү жемелеп жылып кетет (Ибн-и Аби Шайба, Мусаннаф, VII, 81).

***

Ибрахим бин Атхамдан Шакик-а Балхи сурап калат:

-Тиричилик кантип өтүп жатат?

-Тапсак шүгүр кылып, табалбасак сабырга бек турабыз.

-Муну Хоросандын иттери дагы жасайт.

-А өзүңүздөр кантип күн көрүп жатасыздар?

-Тапсак шүгүр келтирип кайрым кылабыз, таппай калсак, буга да ыраазы болуп сабыр кылабыз (Кушайри, Рисала. Бейрут 1990. б. 406).

***

Жыйынтыктап айтканда, өмүрдүн ар бир мөөнөтүндө Жаратканга дил менен да, тил менен да мактоо айтып, ыраазылык билдирүү жалпыбызга түшкөн кулчулук озуйпа. Бул маанилүү озуйпаны орундатуу бир эле маалда бизди Аллага жакындатат, нематтардын да арбышына жол ачат. Азирети Мавлана мындай деген:

«Нематка шүгүр кылуу нематтан да жагымдуу. Шүгүрчүлдүктү сүйгөн адам ыраазылыкты таштап нематка ыктайбы? Шүгүр кылуу-ыраазылык нематтын жаны. Немат болсо тери же кабык сыяктуу. Сени Улуу Достун босогосуна бир гана шүгүрчүлдүк жеткирет. Немат ошол эле учурда пендени кайдыгерликке салып коюшу да ыктымал. А шүгүрчүлдүк болсо, адампендеге ар дайым сергектик тартуулайт. Сен акылды жыйнап, шүгүр нематы менен чыныгы нематка ууга чык!»

## 17. ЭРЖҮРӨКТҮҮЛҮК

Чыныгы эржүрөктүүлүк - Алланын тагдырына ыраазылык менен баш ийүү. Андыктан коркоктук кылуу же кетенчиктөө тагдырга ыйман келтирип, Аллага тобокел кылган мусулманга жарашпайт.

Савбандын *(Алла ага ыраазы болсун)* билдирүүсүнө караганда Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабаларына мындай деген:

*«Жегичтердин бири бирин дасторконго чакырганы сыңары бөтөн коомдордун силерди баса турган маалы жакындап калды».*

«-Сан жагынан аз болгонубуз үчүн ушул абал башыбызга келеби?»

*«-Жок. Тескерисинче ал күнү сан жагынан силер көп болосуңар. Бирок агыны катуу сел үйүп салган агынды сымал эч кандай салмагы жок болуп каласыңар. Алла душмандарыңардын жүрөгүнөн силерден коркуу сезимин алып таштап, силердин жүрөгүңөргө эрксиздикти салат!»*

«-Эрксиздикти кандай түшүнсөк болот, Пайгамбарым!»

*«-Дүнүйөнү сүйүү жана өлүмдөн коркуу!»* деди (Абу Давуд, Малахим, 5/4297).

Демек, тайманбас сезим жүрөктөн өчүп, ордун дүнүйөкор сезим жана өлүм коркунучу ээлеген чакта момун мусулмандар эрксиз элдирейт. Бул абал душман чырагына май тамызат.

*Изгилик элестери*

Алла Элчисинен *(саллаллаху алейхи васаллам)* өткөн улуу баатырды элестетіі кыйын. Себеби өміріндө бир да жолу коркуп дірбөлөңгө тішкөнін эч ким көргөн эмес. Курч кырдаалга туш болгондо сабырдуулук жана чыдамкайлык көрсөткөн. Коркуп же болбосо тынчсызданып, ыңгайсыз иш - аракет жасабаптыр. Буга Алла Элчисини Меккеден Мединага көчөөр маалындагы береги окуяны мисал келтирүүгө болот.

Көөдөй караңгылык теребелди кучагына алган кез. Азирети Мухаммад али үйүнөн чыгып кете электе душмандар үйдү курчап калганга үлгүрүштү. Аллага жандилден берилип, моюн сунган пайгамбардын жүзүнөн не коркунуч, не чочулоо байкалбайт. Көңүлүндөгү көйгөйдүн баарын жайына койгондон кийин уучуна аз гана топурак алып, каптап келе жаткан каапырларга карай чачты, ошол эле маалда Ясин сүрөсүнүн төмөнкү аяттарын окуп ортолуктан сүзүлүп, түнгө сиңип кетти.

«Акыйкатта Биз алардын моюндарына ээктерине чейин (капталган) кишендерди уруп койдук, ошондуктан алар какайган бойдон калышты. Дагы биз алардын алдынан бир тосмо-парда коюп, аларды чулгап койдук. Эми алар көрө алышпайт» (Ясин, 8-9).

Канчалык тыгыз курчоого алышпасын мушриктер аны байкабай калышты. Анткени жүрөктүн, көөдөндүн сокурлугу көздөрүн да сокурлаштырып салганын аңдай алышпады кийин деле. Көз көрүнөө араларынан жай басып өтүп кеткен Жаратылыш Нуру Азирети Мухаммад болчу. Сокур көөдөн үчүн бүт аалам мындай турсун өз көзкарашы, өз жандүйнөсү караңгы.

***

Азирети Алиден *(Алла ага ыраазы болсун)* эскерүү:

«Бадрда уруш кічөп бараткан кезде биз Пайгамбардын артына жашынар элек. Ал баарыбыздан өткөн эржірөк эле. Душмандардын алдынкы сабына эң жакын турган да ал болчу" (Ахмад, I, 86).

***

Меккелик мушриктерден Убай бин Халаф Ислам динине тиш кайраган элдешкис душмандардан эле. Улуу Көчтөн мурда Азирети Пайгамбарыбызга *(саллаллаху алейхи васаллам)* айбат кылып көрдү:

-Мен ушу тапта күчтүү жем берип бир ат багып жатам. Бир күнү аны минип алып Сени өлтүрөм!

Алланын Элчиси кезектеги жолугууда жооп иретинде ага:

*-Буйруса, сени мен өлтүрөм!* таризинде сөз кайрыды.

Ухуд согушу башталган күн. Баягы акмак мушрик Азирети Пайгамбарыбызды *(саллаллаху алейхи васаллам)* өлтүрүү үчүн согушкерлерди аралап жүрүп:

-Эгерде ал, бүгүн менин колумдан кутула турган болсо, менин ишим бүттү дей бер! деп шимшип олтуруп Пайгамбарга жакындап келди. Анын өчүгүшүп калганын көргөн сахабалар турган жеринен башын учура атууну суранып көрүштү. Бирок Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* аларды тосту:

*-Тим койгула келсин!*

Чукулдап кирип келгенин байкаган Пайгамбар жанында турган сахабанын найзасын ала койду эле Убай артка кача баштады. Пайгамбар:

*-Кайда качып баратасың, о жалганчы?* деп найза учурду. Шуулдап учкан найзанын учу Убайдын мойнун аз гана сыйрып кетти. Бирок ошого да туруштук бере албаган душман аттан ооп түшүп, өз тарабына качып жөнөдү. Көздөрү алачакмак болуп качып баратып, болгон үнү менен согуш талаасын жаңыртып кыйкырып жатты:

-Касам ичем, Мухаммад мени өлтүрдү!..

Жеңден тартып токтотуп жараатын көргөндөр:

-Эмне эле жаның чыгып бараткансып кыйкырасың? Бу эң эле жеңил жара турбайбы! деп жемелегенине карабастан:

-Тээ Меккеде жүргөндө Мухаммад мага: «Мен сени сөзсүз өлтүрөмүн!» деген эле. Касам ичип айтам, эгер ал мага бир түкүрүп койсо да өлүп калам!… деп, акылынан айрылгандай, кекиртеги айрылганча кыйкыра берди.

Сан жагынан аз болгонуна карабастан талбай жеңишке умтулган мусулмандар мушриктердин шаштысын алып жаткан. Бир тараптан жинди болгон немедей адамды алагды кылган немени токтотуп жарасын көргөн Абу Суфян айыптаган ниетин билдирип катуу тийди:

-Болор-болбос сыйрыкка да ушунчалык кыйкырасыңбы?!

-Сен билесиңби, муну ким сыйрыды? Бул Мухаммад сыйрыган жарат. Лат жана Уззанын атына касам ичип айтамын, бул жаранын куйкалаган ооруусун бүтүн Хижаз калкына тарата турган болсо, баары кырылып жок болот. Меккеде жүргөндө Мухаммад мага:

Мен сени сөзсүз өлтүрөмүн! деп айткан эле. Мен ошондо эле анын колунан өлө турганымды билген элем.

Ошентип, Пайгамбарга элдешкис душмандык бапестеген Убай Меккеге жетпей ит өлүм менен жолдо өлгөн (Ибн-и Исхак, б. 89; Ибн-и Саьад, II, 46; Хаким, II. 357).

***

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндүзүн эң ийги кечирүү менен түндүн белгилүү бөлүгүн буту шишигенче намаз окуу менен өткөрө турган. Мунун себебин сураган жубайы Айшага берген жообу зор мааниге ээ:

*«-Айша! Эмне мен Жаратканга шүгүрчүл кул болбой эле койойунбу?!»* (Муслим, Мунафикун, 79).

***

Ошентип, капсалаңдуу Ухуд казатында жеңиш алгач мусулмандар тарапка оойт. Пайгамбар жарлыгына моюн сунбоонун натыйжасында жеңиш капылестен жоо тарапка өтүп кетет. Кол чачырайт. Алла Элчисинин айланасында болгону он төрт киши гана калат. Бар ааламдын Мырзасы *(саллаллаху алейхи васаллам)* эндирей түшкөн мусулмандарды чакыра баштайт:

*-Эй, Алланын кулдары! Бул жакка келгиле, мен Алланын Элчисимин!* (Вакиди, I, 237).

Бул жагдай Куран аяттарынын биринде мындайча баяндалат:

«Мына силер (момундар) эч кимге карабай артка качтыңар. Элчи болсо силерди алга чакырып жатты» (Аалу Имран, 153).

***

Ухуд күнү белгиленген келишимдин негизинде Меккелик бутпарастар менен мусулмандар бир жылдан соң кайра беттеше турган. Бу келишим себептүү Абу Суфян колун баштап Марруз-Захранга чейин келет. Бирок Абу Суфянды жүрөгүн кандайдыр коркуу сезими чырмап, кайра артка кайтат. Ошентсе да, Абу Суфян намыска келип, кадыр-баркын сактап калуу үчүн Мединага чабарман жөнөтөт. Ага бутпарастардын өтө чоң кошуун менен жолго чыккандыгын айттырып, муну менен мусулмандарды опузага салып, коркутуп, чабышка чыкпашын каалап жаткан эле.

Кабар Мединага жеткен кезде Алланын Элчиси мусулмандардын кошуунун эбак даярдап койгон болот. Атүгүл жолго аттанууга да буйрук берген эле. Чабарман коркоок Абу Суфяндын артка чегингенин билгендиктен мусулмандарды ормон опузага салып, чабыштан баш тарттыруу үчүн бар күчүн жумшап, апыртып кирет. Абу Суфян айткан сөздөргө сөз кошуп, көркөмдөп, эгер мусулмандар Меккеликтер менен чабышса, өтө өкүнүч жагдайга кириптер болорун кыйытат. Апыртманы угуп алаңдаган айрым мусулмандар чабышка баруудан баш тарткылары келет. Кырдаалдын өзгөрө баштарганын байкаган Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Бүт барлыгымды кудуретинде кармаган Аллага ант этем! Жанымда эч ким жок болсо да, жалгыз өзүм Бадрга барам!»* дейт. Алла Таала мусулмандарды коркуу сезимден арылтып, аларга рухий кайрат-дем берет (Ибни Саад, II, 59; Вакиди, I, 386-387).

***

Ислам тарыхындагы Хунайн согушунда да Алла Элчиси жетекчилик кылып, каармандык көрсөткөн.

Таңкуланөөк болгон. Ислам кошуунунун алдыңкы күчү Хунайнга кирген тар жолдо жайбаракат өздөрүнө ишенип, эч нерседен бейкапар баратышкан. Күтүүсүздөн жоонун соккусуна дуушар болушат. Мусулмандар элеңдеп баш-аягын таппай калат. Жебелер жамгырдай жайт. Ислам кошууну ыдырай баштайт. Артта келаткан мусулмандар да артка чегинет. Жоо колу аларды да колго алуу үчүн артынан түшөт.

Мындай коогалуу дүрбөлөңдө ордунан жылбай, душманды көздөй чабуул койгон, минген төөсүн сүрөп, душманды жиреп кирген жалгыз инсан Алланын акыркы Элчиси

*(саллаллаху алейхи васаллам)* болду. Бул күнү Пайгамбарыбыз теңдешсиз баатырдыктын, тайманбастыктын, эржүрөктүүлүктүн мыкты үлгүсүн көрсөтөт. Жадакалса абасы Азирети Аббас жана Абу Суфян уулу Харис *(Алла аларга ыраазы болсун)* анын кутман жанын сактап калуу үчүн минип турган төөсүнүн тизгинин бек жабышып, дагы алдыга кетүүдөн тосушат.

Ислам кошуунунда башаламандык дале да болсо басыла элек эле. Айрым адамдар:

«Бүгүн Ислам жыгылды!»

«Бул башаламандыктын аркасы деңизге чейин тынчыбайт!» деп кымкуут түшүп, үмүтүн үзүп койушкан. Меккелик мусулмандардын арасынан:

«Азирети Пайгамбарыбыз мертинди. Эми араптар мурунку динине кайтышат» деген үндөр жаңыра баштайт.

Ал учурда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* жоого каршы туруп, аман-соо эле. Сахабаларына үн салып:

*-Эй, ансарлар! Эй, мухажирлер! Эй, Алланын пенделери! Бул жакка келгиле! Мен Алланын кулу жана пайгамбарымын!...*

Андан соң Аббаска *(Алла ага ыраазы болсун)* ишарат кылып, Ислам кошуунуна үн салышын буйурат. Азирети Аббас бийик үн менен жар салат:

-Эй, Акабада ант бергендер! Эй, Ридван дарагынын алдында сөз бергендер! (Кайткыла!) Алланын Элчиси бул жерде!..»

Бул чакырыкты уккан сахабалар: «лаббайк, лаббайк» (Буйругуңа даярбыз) дешип, Алла Элчисин көздөй агылышат. Ошентип, шамал учуруп кеткен көпөлөктөрдүн жандалбас уруп шамды тегеректегени сымал Азирети Пайгамбарыбыздын айланасына заматта топтолушат. Аны көргөн соң баарындагы түйшүк жеңилдеп, тынчып калышат. Алла Таала ырайым кылат. Мусулмандар кайра биригип, кошуундун катарынан орун алышат.

***

Чындыгында сахабалар Бадр казатында өздөрүнүн баа жеткис каармандыгын, берилгендигин, тайманбастыгын көрсөтө алышкан. Алардын арасынан өзгөчөлөнүп Алланын арстаны атанган Азирети алп-Хамза *(Алла ага ыраазы болсун)* эржүрөктүктүн, баатырлыктын үлгүсүн эң сонун көрсөтө алган. Асыресе, бутпарастардын аттуу-баштууларынан Умаййа бин Халаф сахабалардан Абдуррахман бин Авфтан сураптыр:

-Чабышта көкүрөгүнө төө куштун канатын мадап алган зат ким?

-Ал Хамза бин Абдулмутталиб!

-Айтор бизге жааган кыйынчылыктын баарын ошонуңар кылды! деген экен (Ибни Хишам, II, 272).

***

Ухуд. Чабыш каадасы боюнча эки жактан экиден адамдын эрөөлгө чыгышы менен башталат. Алланын арстаны атанган Азирети Али *(Алла ага ыраазы болсун)* бутпарастардын асабачысы Талханы бир уруп жерге сулатат. Курайштын асабасын алган Талханын биртууганы Осмонду Азирети алп-Хамза, Осмондон кийин бутпарастардын байрагын колго алган үчүнчү асабачысын Саад бин Абу Ваккас өлтүрөт.

Ошентип, эки колдун ортосунда кызылкыргын башталат. Чабыш жараяны жүрүп жаткан кезде Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

«Коркоктук - алсыздык, пастык. Тайманбастык - шарапат, улуктук!» деген жазуусу бар кылычын сахабаларына сунуш кылат:

*-Муну менден ким алат?*

-Мен, мен! деп Пайгамбарыбыздын кылычын алууну арзуу кылган сахабалар алдыга жүткүнүшөт.

Азирети Мухаммад *(алейхиссалату вассалам)* экинчи ирет ток этер жерин айтат:

*-Бул шамшардын акысын ким бералат?!*

Сахабалар унчукпай калышат. Ансарлардан Абу Дужжана *(Алла ага ыраазы болсун)* обдула туруп өктөй сүйлөйт:

-Акысын айтыңыз Пайгамбарым!

*-Акысын берүү үчүн белиң ийилип, жыгылганга чейин жоо менен чабышууң керек...»*

Абу Дужжана:

-Мен алам аны! дейт.

Каарман сахаба кылычты колго алып, кызыл селдесин чалынып, эч кимди тоотпогондой түрдө чабыш майданына карай кыр көрсөтө басат. Анын минтип эрдемсигенин көргөн Алла Элчиси дагы бир маанилүү насааты айтат:

*«-Алла Таала бул жүрүүгө мындай учурлардан сырт жол бербейт»* (Ибни Хишам, III, 11-12; Вакиди, I, 259; Муслим, Фадаилус-Сахаба, 128).

***

Алла Элчисинин эжеси (атасынын карындашы) Азирети Сафия Хандак коргонуусу учурунда аялдар, балдар менен бирге Хасан бин Сабиттин сарайында эле. Жөөттөрдөн он киши келип сарайды курчап, кирүүгө далалат кылат. Алардын бири сарайды айланып, кирүү үчүн арга издейт. Агезде Алланын Элчиси жоо колу менен беттешип жүргөн эле.

Азирети Сафия *(Алла ага ыраазы болсун)* айласын таппай, бул машакаттан кутулууга өзүнөн башка эч ким жоктугун аңдайт. Башын жоолук менен бекем байлап, колуна шырык (союл, таяк) алып сарайдан чыгат. Агезде бир жөөт ары-бери басып жүргөн болот. Жүрөгүндө жалы бар сахаба айым билгизбей жакындап барат да, союл менен баштан ары бирди чаап, жөөттү жерге сулатат. Кароолго коюлган жөөттүн өлүгүн көргөн жөөттөр чындап кооптонушат. «Бизге бул жерде аялдарды караган эч ким жок дешпеди беле!» деп артка кайтып кетишет (Хайсами, VI, 133-134; Вакиди, II, 462).

***

Византияны куткаруу жана мусулмандардын колундагы Кудусту алуу максатында куралган крестүүлөр жүрүшү улам илгерилеп Осмон мамлекеттин чегин бузуп, Туна дарыясынын жээгиндеги Нигболу чебин курчоого алат.

Кабарды уккан Йылдырым (Чагылган) Байезид чагылгандай жете келип, чыныгы аскербашылык чебердигине салып, душмандын ортосунан түн жамына өтүп кетет. Максаты чепке бек болууну аскерлердин эсине салып кою эле. Эч кимге байкатпай бууданын алдыга темине дубалдын түбүнөн мунара башчысына үн салат:

«-Мунарачым! Мунарачым!»

Султандын үнүн капыстан кулагы чалган мунарачы мерчемдүү жерден байланышка чыгат. Падыша ошол жерден:

-Мунарачым! Түмөн колду баштап келдим! Мунараны колдон чыгара көрбөүлө! деп кыскача буйругун айтат да, көөдөй караңгы түнгө сиңип кетет.

Жерге жарык киргенден кара таандай каптаган крестүүлөр менен болгон айкаш Йылдырым хандын кыраакы соккулары менен соңуна чыгат. Кресттүлөр жүрүшүнө көпчүлүк Европа өлкөлөрү аскер кошушкан. Булардын арасындагы он бир Француз аскери «Асманын таштап ийсе, найза менен тособуз!» деп көкүрөк кагышат. Тилекке каршы, Осмон мамлекетинин ыйманга жуурулган көп колунун селдей капташына туруштук бере алышпайт. Падыша Йылдырым өзү баш болуп катуу чабышат, көп жеринен жарадар болот. Жамбашына ууга сугарылган жебе мадалып минген бууданы да найза жейт. Жаралуу буудан жыгылат, үстүндөгү эл эрени жыгылат. Ошондо да, кылыч таяна тик туруп, бош жүргөн атка жабыша ээрге олтуруп, кайра чабышка кирет.

***

Нигболудагы айкашта жеңишке жеткен Йылдырым хан көптөгөн асылзаада жоокерлерди колго түшүрөт. Алардын арасында Француздардын даңазалуу рыцары тайманбас Жан да бар эле. Өз башына өзү кун төлөгөндөр боштондукка деген падышанын

өкүмү чыгат. Асыресе өз өлкөсүнө кайтар күнү барымтадагыларды падыша өз сарайына чакырат. Рыцарлардын баары журт атасынын жылуу адамгерчилигине, миң түркүн дүйүм даамга толтурлган берекелүү дасторконуна тан беришет. Колго түшкөндөргө жасаган мыкаачылык мамилелерин эстеп, катуу уялышат. Сөз алып:

«-Мындан ары Анадолу менен Рим эли жашаган аймактын Каганы Йылдырым Байезид ханга каршы курал көтөрбөөгө ар-намысыбыздын атынан ант беребиз!..» дешет.

Каапырлыкка каршы күрөшүүнүн ажайып дастанына айланган султан Йылдырым рыцарлардын жагынганын анча жактыра бербей, мына минтет:

«-Европада тайманбас деген атакка жеткен Жан жана ушул жерде олтурган жарандар! Бизге каршы курал көтөрбөйбүз деген касамыңарды өзүңөргө кайтардым. Мамлекетиңерге эсен-аман жетип алган соң кааласаңар, жаңыдан күч топтоп бизге каршы дагы согуш ачкыла. Бул аракетиңенден майнап чыкпайт, керисинче мага дагы бир ирет жеңиш тартууланышын бөркүңөрдөй көргүлө. Анткени мен Кудай Тааланын динин көтөрүүнү максат кылып, Анын ыраазылыгына жетүү үчүн жашоого келгенимди акыл-туюм менен аңдаган султанмын! Мына ошол себептен Жараткан бизге жар болуп келет!»

***

Осмон мамлекетининн адамына Француз саякатчысы А. Л. Кастеллан мындайча мүнөздөмө берген:

«Тагдыр, жазмыш ишеними бул мамлекет жаранынын акылына да, дилине тенен тамырлаган. Аларда бул ишеним тайманбастыктын ордун толуктайт, бекемдигин жана кайратын чыйралтат. Тобокелге салып өлүмгө да кайыл болууга түртөт. Мына ошол себептен көзгө көрүнүп турган акыйкат коркунучтар да аларды кадам жылдыра албайт. Алоолонгон жалынга жана душманга, денеси жарадар болгонуна карабай ажалы жетпеген болсо жашоодон үмүт үзүшпөйт».

***

Момун мусулман жалгыз Аллага гана тобокел кылгандыктан, Алладан гана коркот, башка эч нерсе аны коркута албайт. Анын өкүмдөрүн эрктүүлүк жана тайманбастык менен орундатат. Кайратты парасаттуулук менен башкарып, кайсы жерде кантип кадам таштоо керек экендигин жакшы билиши шарт. Жараткан Алла бул абалды мактоого алган:

«Пайгамбарлар (өтө тандамал) Алланын буйруктарын жайышат, Алладан гана коркушат, башка эч кимден коркушпайт...» (Ахзаб, 39).

## 18. АККА ТАЛПЫНУУ

Акка талпынуу деген түшүнүк: Алла Элчисине *(саллаллаху алейхи васаллам)* бапестеген сүйүүнү таза тутуп, анын адамгерчилигинен, адеп-ахлагынан үлгү алуу, өмүр өткөнчө Куран менен сүннөт жолунда жашоо, напсиге чүлүк салган дүнүйө-байлык, оюн-кумар арзуусуна алдырбоо, Кудай таанымдын жана кулчулуктун купуя сырын табуу деген маанилерди камтыйт.

Кудай Тааланын алдына таза баруу үчүн актыкка талпынуудан башка жол жок. Акктыктан өткөн, актыктан бийик мартаба болбос. Бул улуу жолдо туура багыттан тайбоо өтө кыйын. Бул жагдай тууралуу Курандын буйругу да катуу. Ошо себептен Кудай жолунда актыкка талпынуу өтө абзел иш катары айтылат:

«Чындыгында: «Эгебиз Алла» деп акка талпынгандарга периштелер түшүп: «Коркпогула! Кайгырбагыла! Убада кылынган бейишке сүйүнгүлө! Биз будүйнөдө да, акыретте да силерге доспуз. Бейиште көңүлүңөр көксөгөн нерселер бар. Талап кылганыңардын баары бар» дешет. Бул-Кечиримдүү, Боорукер Алла тарабынан (момундарга ыйгарылган) сыйлуу жай» (Фуссилат, 30-32).

«Эгебиз Алла гана» деп акка талпынгандарга коркунуч да, кайгыруу да болбойт. Алар кылган жакшы иштеринин сыйлыгы үчүн Бейиште түбөлүк калышат» (Ахкаф, 13-14).

«Сыротол мустакийм-туура, акыйкат жол» - акка талпынгандардын жолу. Бул жолдон тайбай жүргөндөр тууралуу Куран мындай дейт:

«Ким Аллага жана Анын Элчисине баш ийсе, анда алар Алла Өз мээримдүүлүгүн көргөзгөн пайгамбарлар, ыймандуулар, шейиттер менен бирге болушат. Алар эң сонун шериктер!» (Ниса, 69).

Ислам -тандалгандардын жолу. Ыйман жана такыбаалык-Акка талпынуунун өзөгү. Жүрөк бул экөөнүн башпаанеги. Бул өңүттөн алганда акка талпынуу-жүрөктөгү ыйман жана такыбаалыктын дене-турпат менен жуурулуп, бир түргө кулпурушу. Ыйман ыкластуулук менен салабаттуулукту өөрчүтүп, туруктуулукту камсыз кылат.

*«Тил акка талпынмайын жүрөк, жүрөк акка талпынмайын ыйман туура жолду таппайт»* деп нускалаган Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* (Ахмад, III, 198).

Душмандан коркпо, эгерим жалын күйгүзбөйт.

Туура жүрсөң, акыретте Алла сени уялтпайт! деп белгисиз акын санаттаптыр.

*Изгилик элестери*

Жартакан Алла ардактуу Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* аркылуу үммөткө мындайча буйруган:

«(Сүйүктүү Элчим!) Буйрулганыңдай акка талпын! Сени менен чогуу тооба кылгандар да буйрулгандай акка талпынышсын! Бул өңүттө аша чабуудан сактангыла!..» (Худ, 112).

Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул аятка ишаара иретинде:

*«Мени Худ сүрөсү улгайтты...»* деген (Тирмизи, Тафсир, 56/3297; Куртуби, IX, 107).

Абдулла бин Аббас бул аятка байланыштуу буларды айткан:

«Куранда Алла Элчиси үчүн бул аяттан катуу кайрылуу айтылган эмес![69]»

Бул жердеги кайрылуу канчалык Алла Элчисине карата айтылбасын, аны мынчалык машакатка салган нерсе, жеке өзүнүн акка талпынуу көйгөйү эмес. Анткени ал:

«(Сүйүктүүм! Сен) туура жолдосуң» (Ясин, 4) деген мактоого арзыган. Бул кайрылуунун жаамы момун мусулмандарды камтышы аны улгайткан, ага машакат чектирген.

***

Азирети Мухаммад бир хадисинде мындай деген:

*«Акка талпынгыла. Мунун сообун силер болжолдой албайсыңар. Намаз эң кайырлуу амал экенин билип койгула...»* (Муватта, Тахарат, 6).

***

Суфян бин Абдулла (Алла ага ыраазы болсун) Алла Элчисинен өтүнөт:

«-Пайгамбарым! Башка эч кимден сурабагыдай кылып мага Исламды түшүндүрүп берчи».

*«-Аллага ишендим деп айт да, туура жүр!»* (Муслим, Иман, 62).

***

Азирети Анастын айтуусуна караганда, «Чындыгында: «Эгебиз Алла» деп акка талпынгандарга периштелер түшүп: «Коркпогула! Кайгырбагыла! Убада кылынган бейишке сүйүнгүлө!» (Фуссилат, 30). деген аятты окуган соң Алла Элчиси мындай деген:

*«Адамдар муну дал ушундай айтышты. Бирок кийин көпчүлүгү каапырлыкка жүз бурду. Кимде ким ушул сөзгө бек туруп өлсө, ал акка талпынгандардан»* (Тирмизи, Тафсир, 413250).

Тың чыкмалардын бири жонуна отун көтөрүп, араң бараткан абышкага кез келет. Анын аянычтуу абалына жаны кейиген мырза:

-Ай абышка. Ушул жашка келип минтип азап чеккидей эмне Жаратканга жакындыгың жокпу же багар-көрөрүң жокпу? дейт.

Улгайган отунчу маңдайындагы пенденин рухий туюмунун алсыздыгын жою үчүн алакан жайып:

-Оо Жараткан! Буларды алтынга айлантып жибер! деп айтары менен таңгак отун алтынга айланат да, калат. Бул кереметти көргөн тыңчыкма сүйлөөргө сөз таппай кекечтенип калат:

-Ушундай улуу мартабага жеткен пенде эмне үчүн отун ташып жүрөт болду экен?

-Уулум! Напсим мени кул катары билиши жана кулчулук сызыгынан чыкпашы үчүн ушул ишти аркалап келем. Анткени Кудай Тааланын даргөйүндөгү кабылдоо кулпенденин акка талпынышына жараша жүз берет дейт.

***

«Малдаш токунган абада абага калкыган адамды көрсөңөр, ал пенденин Кудай Тааланын буйруктарын кынтыксыз аткарышын, сүннөттү калтырбай орундатышын жана өкүмдөргө моюн сунганын көрмөйүн анын керемет экенине ишенбегиле» деген чакырыкты Байезид-и Бистами салган.

***

Олуя Шах Накшибанддан шакирттери керемет көрсөтүүнү сураныпат. Анын жообу мындай болот:

«Биздин ажайып кереметибиз айдан ачык көрүнүп турат. Ойлонуп көргүлө, ушунчалык күнөөкөр болгонубузга карабастан аман-эсен басып жүргөнүбүзүн өзү эле керемет эмеспи». Ал тасаввуфта маанилүү нерсе керемет көрсөтүү эмес, тууралыктан тайбай, акка талпынуу экенин эскертүү иретинде сөздү башка нукка бурду:

-Бир пенде бакка кирди дейли. Дарактын ар бир жалбырагына тил бүтүп: «Оо, Алланын олуясы кош келиңиз!» деген үндөрдү укса, ичтен да, сырттан да маашырланып көкөлөбөшү керек! Керисинче кулпенделик кайратты, эркти дагы да бекемдеши абзел.

-Урматтуу устат, сиз канчалык жаап жашырбаңыз, кээ-кээде сизден керемет көрүп жүрөбүз деген шакирттерине сыпайы гана:

-Силер көргөн нерселер, шакирттеримдин керемети! деп койот.

Ал качан болбосун рухий даражасын жашырып келген. Көзү тирүү маалында андан көрүнгөн адаттан сырт кереметтерди жазууну каалаган шакирт Хусамеддин Хаже Юсуфа уруксат берген эмес.

Ислам залкарлары өзлөрүнө Алла жолунда кереметти эмес, акка талпынууну негиз тутунуп ошол улуу мартабаларды багынтышкан. Алар кереметтин арты менен абада учкан канаттуудан, сууда сүзгөн балыктан артык эч нерсеге ээ эмес экендигин айтышкан. Канаттуу менен балыкты тууроо аркылуу эмес, Кудай Тааланын ыраазылыгын көздөп, Анын кулу экенин моюндап ак жолдо жашоо чыныгы марифат экенин сөз менен да, иш-аракет менен да билдиришкен.

Алланын сүйүктүү достору качан болбосун текеберликтен, эл көрсүндөн жаа бою качкандыктан, мажбур калмайын адаттан сырт ажайып кереметтерди көрсөтөн эмес.

Керемет тууралуу Хасан Барийдин шакиртине айткан береги осуяты зор мааниге ээ:

«Илим, абал жана кеменгерлигиңдин жогорулугуна алданба! Бал-ам бин Бауранын Лавхи Махфузга тигилип, аны окуй ала турган деңгээлге жеткенден кийин башына эмне түшкөнүн жадыңдан чыгарба!»

Анын ибараттуу абалы Куранда мындайча билдирилет:

«Бирок ал ушул (убактылуу) дүйнөгө абдан берилип, өз каалоосун ээрчиди. Ал итке окшош. Куусаң, тилин салаңдатат, жөн койсоң да салаңдата берет. Алланын аяттарын четке каккан адамдардын мисалы дал ушундай. Ушул баянды айтып бер, ойлонушсун» (Аараф, 176).

***

«Сансыз ачылыш менен кереметке караганда акка талпынуу жана кайрат дагы да абзел. Асыресе ачылыш менен керемет диндин буйруктарына моюн сунууну арттырууга

себепчи болалбаса, анда ал балээ менен жалаадан башка эч нерсеге жарабайт» дейт Мавлана Халид-и Багдадий.

***

Динде болсун, башка иште болсун, акка талпынуунун маанилүүлүгүн билдирүү иретинде Мухаммед Асад мырза мындай эскертүү айткан:

«Аалым болсун, олуя болсун, акка талпынбай өткөн жаамы мусулман акыр аягында зыянга учурайт» (Диван, Исанбул, 1991, б. 27).

Жогоруда айтылгандай акка талпынуу маселесинде керемет көрсөталган Алланын сүйүктүү пенделеринин жүрөктөрү титиреген. Андай болсо, биз күнөөкөр момундардын бул жаатта канчалык кайрат сарпташыбыз зарыл экенин боолгоп көрөлү...

***

Жыйынтыктап айтканда, акка талпынуу ар бир момун мусулман үчүн абдан зарыл иш. Ошол эле маалда ал деңгээлге жетүү да, ошол турумду сактап өтүү да кыйын иш. Жеңишке жетүү канчалык кыйын, канчалып машакат экени баарыбызга маалым. Антыктан талыбай акка талпынган пенделер акыр аягында бийик шарапатка жана сөз жеткис сый-урматка жетишет. Жумшалган күч-кайрат, ыкластуу мээнет эч качан текке кетпейт.

## 19.КАДЫРБИЛГИ ЖАНА ООПАЛУУЛУК

Кадырбилги жана оопалуулук Исламдын өзгөчөлүктөрүнөн. Адамды адамдык касиетке жеткирген сапаттардын бири. Бул сапат пайгамбарлардын, олуялардын бизге таштаган асыл мурасы. Бул азиз сезим-сүйүгө татыктуу пенделерге жетик баа берүү. Бир жакшылыкка өзүн карыз же милдеткер сезбеген жандар жеке кызыкчылыгын, өз жыргалын гана ойлошот.

Адампенде иралды Жараткан Аллага карыз, милдеткер.  Булар Анын буйруктарына моюн сунуу менен жүзөгө ашат.

«Алланы унуткандардан болбогула. Алла аларга өздөрүн унуттуруп салган. Алар жолдон чыккан жандар» (Хашр, 19).

Алладан кийин, албетте, Ааламдардын Ардагы Азирети Мухаммадка оопалуулук сезим бапестөө мусулмандык милдет. Баарыдан мурда «Үммөтүм, үммөтүм!» деп жаңшып, Кудай Таалага жалбарган, үммөттүн жакшылыгын тилеген жапакеч Пайгамбарга ыраазылык билдирүү аркылуу сөз кылынып жаткан карызды өтөөгө болот. Ошондой эле Пайгамбарга бапестелген сүйүүнү чыңоо менен башталган оопа, анын куттуу сүннөтүн бериле аткаруу менен баралына жетет.

Бардык момун мусулмандар Ислам залкарларынын, Алланын сүйүктүү пенделеринин дин үчүн өтөгөн кызматынын алдында өзүн карыз, нары жоопкер сезиши керек. Анткени алар Алла жана Анын Элчиси жарыялаган өкүм жана буйруктарды, изги ахлакты жана рухий кенчти бизге жеткирүүдө эбегейсиз кызмат өтөшкөн.

Оопалуулук сезим ушул саналгандар менен эле чектелип калбай мекенди, бабаларды, ата-энени, улуттук жана диний мурастарды, өз чөйрөбүздөгү досторубузду жана диндештерибизди кучагына алса, чыныгы өнүгүү, ынтымак-ырашкерлик жана биримдик жүз бермек.

Кадыр билги жана оопалуу болууну изгилигин Азирети Мавлана көркөм сөз менен минтип билдирет:

*«Ашыглык, махабат, достук өңдүү бардык жагдайлар оопага байланыштуу жана ар дайым оопалуу жанды издейт. Булар нарк билбеген оопасыз жандүйнөгө эгерим жолобойт.*

*Калем: «Оопанын түбү оопа; кордуктун түбү кор болот» деп жазары менен сыясы кургайт.*

*Бир падыша болот. Кыянаттык кылган адам өзүнүн карачечекей уулу болсо да, башын алдырат. Бирок оопа  көрсөткөн индус кулга падышанын көңүлү жибип, ага сый мамиле кылат. Ал көргөн этибарды жүздөгөн вазир дагы көрө албас...*

*Кул мындай турсун, кожоюнуна оопалуулук кылып короо кайтарган ит да ыраазылыкка, мактоого татыйт. Кожоюн аны жакшы көрүп башынан сылайт...»*

*Изгилик элестери*

Алла Элиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Мен бабам Ибрахимдин дубасы, тууганым Исанын сүйүнчүсү жана энем Аминанын түшүмүн »*[70]деп, аларга карата оопалуулугун көрсөткөн.

***

Алла Элчиси көптөгөн сахабаларынын коштоосунда умра үчүн сапарга чыгып, Абвага жетип келишет. Жараткан Алладан уруксат сурап, апасынын көрүстөнүнө зыярат кылат. Зыярат учурунда кабырды оңдоп жатып көзүнөн жашы чертиле түшөт. Ыйлап кирет. Мусулмандар да көз жашын төгүшөт. Эмне үчүн ыйлаганын сурагандарга:

*«Апамдын мага болгон мээримин, ырайымын эстеп ыйлабай койалбадым»* деп жооп берген экен (Ибни Саад, I,  116-117).

***

Алгач төрөлгөндөн тартып бир топ күн бою Ааламдардын Ардагын өз энеси эмизет. Андан кийин таалайлуу Сувайба уулу Масрух менен болочок пайгамбарды эмчектеш кылып багып, сүт эне болуп калат[71].

Камкордуктун, жароокерликтин жандуу элесин берген Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* өмүрүнүн кай мезгилинде болбосун Сувайбага абдан күйүмдүү мамиле кылган.  Меккеде жашап турган кезде Азирети Хатижа энебиз да, Пайгамбарыбыз өзү да ага колдон келген жакшылыктарды көрсөтүшөт. Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* Мединага көчүп кетсе да, ар убак сүт энесине кийим-кече, азык-түлүк жөнөтүп, муктаждыктарын камсыздап турган. Улуу Көчтүн жетинчи жылы Хайбар согушунан кайтып келе жатып сүт энесинин көз жумганын уккан Пайгамбар кабатырлана сурайт:

*«-Ушу тапта уулу Масрух эмне кылып жатты болду экен?»*  Уккан,көргөндөр:

«-Ал байкуш энесинен мурдарак көз жумган!» - дешет.

Кайгылуу кабарга кабылган Пайгамбарыбыз анын тууганадарынан бирөө жарым бары-жогун сураштырып, акырында туугандарынан эч ким деле калбаганын тактайт (Ибн-и Саьад, I, 108, 109).

Алланын Элчисинин таалайлуу Сувайбага көрсөткөн мындай урмат-сыйы жана изги мамилеси опол тоодой камкордук болуп саналат жана оопалуулуктун гана белгиси.

***

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* эмчектеш бир туугандарына өмүрү өткөнчө камкор мамиле жасаган. Таалайлуу Халиманы көрүп кала турган болсо: *«Энекем, менин энекем!»* деп жандилден урмат-сый көрсөтүп, кементайын чечип жерге жайып отургузуп, сураныч, тилеги болсо дароо орундаткан (Ибн-и Саад, I, 113, 114).

Күндөрдүн биринде Халима Азирети Пайгамбарга жолугуу үчүн  Меккеге келет. Ааламдардын Сыймыгы ал кезде Азирети Хатижа менен баш кошкон болот.  Халиманы жакшылап тосуп алышат.  Кургакчылыктын айынан Халиманын мал-жандыгы кырылып калганын билишет. Жубайы менен масилеттешкен соң Азирети Пайгамбарыбыз сүт энесинин алдына кырк кой, бир төө салып берет.

***

Мекке каратылган күнү.  Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Абтах деген жерде жүргөн кезе Халиманын сиңдиси зыяраттап келет. Тери баштыгында Пайгамарга атап ала келген курут, майы бар экен. Ал дароо сүт энесинин ал-абалын сурады. Халиманын көз жумганын уккан соң Азирети Пайгамбарыбыздын көзүнө жаш айланып кетти. Үйбүлөнүн

калган мүчөлөрүнүн амандыгын сурады. Тайежесине кийит кийдирип, бир төө, эки жүз дирхам күмүш акча берилишин буйрук кылды. Тайежеси кудуңдап сүйүнүчү койнуна батпай айылына кайтып баратып:

«-Сен бала кезиңде абдан боорукер элең, мына эми баралыңа келгенде күйүмдүү болуп жетилген турбайсыңбы!» деп коштошту (Вакиди, II, 869; Балазури, I, 95) .

***

Таиф курчоосуна чекит койгон Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Ислам кошууну менен бирге Жиранага келди. Анткени Пайгамбарыбыз Хунайн казатынан алынган олжолорду, туткундарды атайын бир тайпага дайындап, Жиранага жиберген эле. Бул учурда Абу Муса ал-Ашари да Автас чабышында ийгиликке жетип, жеңиш байрагын желбиретип Жиранага кирип келди. Ислам кошууну душмандарын баш көтөргүс кылып койгон эле. Олжолорду бөлүштүрүү гана калган. Жараян эткен чабыштардан жыйырма төрт миң баш төө, кырк миң кой-эчки, төрт миң укиййа күмүш олжо жана алты миң киши туткунга түшкөн экен.

Алланын Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* олжону бөлүштүрүүдөн оболу мындай буюрат:

*«Кимде олжого таандык мал-мүлк, жадагалса ийнеден жипке чейин эмне бар болсо, баарын кайтарып берсин! Эсиңерге түйүп койгула, олжо мүлкүнө кыянат кылган адам кыяматта тозоко түшөт!»* (Муватта, Жихад, 22; Ахмед, V, 316).

Бул учурда Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* туткундардын арасында өзүнүн эмчектеш биртууганы Шайманын бар болгонун угат. Алланын Элчиси ошол замат аны чакыртат. Үстүндөгү чепкенин жерге жая салып, Шайманы отургузат. Бирге өскөн бу кадырлуу биртууганын жылуу кабылдап:

*-Кош келипсиң!* деп тосуп алат. Балачагын, бирге өткөргөн күндөрүн эстешип, көпкө дидарлашат. Көзүнө жаш алат. Ата-энесин сурайт. Шайма алардын эбак көзү өткөнүн билдирет. Алла Элчиси калган биртуугандары жөнүндө да кабар алат. Анан:

*-Кааласаң, урмат-сыйга бөлөнүп менин жанымда эле бол! Кааласаң, мал-мүлк берип, урууңа жөнөтөйүн* - дейт. Шайма:

-Сен мага мал бер, өз элиме барайын.

Андан соң мусулман болот. Алла Элчиси Шаймага бир нече төө, кой-эчки тартуулайт. (Ибни Хишам, IV, 91-92; Вакиди, III, 913).

***

Көп өтпөй Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* туткундардан өз үлүшүнө жана Абдулмуталлиб уулдарынын үлүшүнө түшкөн эмчектеш туугандарын эркин койо бергендигин жарыя кылган соң сахабаларына кайрылат:

*«-Кимде-ким үлүшүнө түшкөн туткундарын акдилден ыраазы болуп, өз ыктыяры менен акысыз эркиндикке чыгарып, аларды кубантууга куштарланса, ушундай кылсын! Акысыз койо берүүнү каалабагандарга Алла Таала насип кыла турган алгачкы олжодон төлөп беребиз. Каалагандар муну кылсын!»*

Азирети Пайгамбарыбызды үлгү тутунган бардык сахабалар береке-сооптон насиптар болуу үчүн өз каалоолсу менен:

-Туткундарды биз да Алланын Пайгамбарына арнадык! дешет (Бухари, Магази, 54; Ибни Хишам, IV, 134-135).

Ошентип, ал күнү колго түшкөн миңдеген туткундар акысыз азат кылынат. Адамзат тарыхы буга чейин эч качан мындай көрүнүшкө туш болгон эмес. Эми күбө болуп, Алла Элчисинин баа жеткис ахлагынан улам бирсаамда алты миң туткун азаттыка чыгат.

Бул абал сүтакынын зор мааниге ээ экендигин айдан ачык көрсөтүп турат. Асыресе, заалым коомго сабак. «Оопа» көбүнесе китептерде сөз бойдон гана калып келет.

Бул теңдешсиз оопанын натыйжасында Хавазин уруусу бүт бойдон Исламды кабыл этишет. Алтургай, ал учурда Таифтеги уруу башы Малик бин Авф да жагдайдан кабар алып айран таң калат. Алла Элчисинин бир ооз чакырыгы менен  ал да мусулмандык шарапатка ээ болот.

***

Азрети Мухаммад алты жашка келип калган. Энеси Азирети Амина  нурдуу перзентин унаасына учкаштырып алып, Умму Айманды жолшерик кылып Азирети Абдулланын мүрзөсүнө зыярат кылуу үчүн Мединага жол тартат.  Кайра кайтып, Абва деген жерге келип калганда Амина капыстан катуу ооруп, көз жумат. Сөөгү ошол жерге жашырылат. Кайран эне отуз жашта Жараткандын алдына кете берет.

Ошентип, Жаратылыш Нуру энеден да ажырап томолой жетим калып, Умму Айманды караан тутуп Меккеге кайтат.

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* Умму Аймандан  дайыма кабар алып, анын ал-абалын сурап турду. Жолугуп калганда *«Эне!»* деп кайрылчу экен.  Ошондуктан: *«Энемден кийинки энем!» «Бул менин үйбүлөмдөн аман калган жалгыз адамым!»* деп, ага ар дайым сый-урмат көрсөтүп, жандилден жакш мамиле жасаган[72].

***

Абу Талибдин зайыбы бактылуу Фатима мээримдүү жана кеңпейил аял болгон. Ааламдардын Ардагы *(саллаллаху алейхи васаллам)* Исламды кабылдап, Мединага дин үчүн көчүп барган экинчи энесинен бат-баттан  кабар алып, кээ-кээде анын үйүндө куш уйку салар эле.

Таалайлуу Фатима көз жумганда Алла Элчисинин акактай тунук көзүнөн жаш кеткен. *«Бүгүн менин энем дүйнө салды!»* деп көйнөгүн ага кепиндикке берген. Жаназасын өзү окуган соң, кабырына бир саам узанып жаткан. Анын мындай иш-аракетинин сырын сурагандарга мындайча жооп берген:

*«Абу Талиптен кийин бул аялзаты жасаган жакшылыкты мага эч бир адам жасаган эмес! Акыретте бейиштин кийимин кийсин үчүн көйнөгүмдү ага кепин кылдым. Кабырында жылуулук болсун үчүн ал жерге бир саам жаттым!»*

Азирети Пайгамбарыбыз кайгысын тең бөлүшүү үчүн кайрат айткандарга мындай деген:

*«Ал мага  энемден кийин эне болгон! Өз балдарынын курсагы ачып сумсайып турган кезде да, менин курсагымды тойгузуп, чачымды тарап, гүлдүн майын сүртүп турган. Ал менин энем эле!»* Андан соң  ал бактылуу аял үчүн мындайча дуба тилеген:

*«Алла сени кечирсин, жакшылыгы менен сыйласын! Энеке! Алла Таала сага мээримин төксүн! Сен мага энемден кийинки эне болдуң!  Өзүң ач турсаң да, мени тойгуздуң! Өзүң кийбегенди кийгиздиң!  Эң таттуу нематтарды мага таттырып, өз напсиңди куру калтырчу элең! Мына ушулардын баарын Алланын ыраазылыгын жана акырет журтуңдун үзүрлүү болушун көздөп жасайт элең!...»* (Хаким, III, 116-117; Хайсами, IX, 256-257; Якуби, II, 14).

***

Азирети Айша эне Азирети Пайгамбарыбыздын Хатижа энеге көрсөткөн кадыр билгилигин жана оопалуулугун мынадайча эскерген:

«Хатижага сукtанганчалык Алла Элчисинин аялдарынын эч бирине суктанган эмесмин.  Асыресе, Хатижаны көргөн да эмесмин. Алла Элчиси аны тез-тез эскерип турар эле. Кой сойо турган болсо, көпчүлүк учурда Хатижанын жакындарына жана досторуна эттен бөлүп жөнөтчү. Бир жолкусунда чычалап кетип:

-Дүйнөдө кудум Хатижадан башка аял калбагансып! деп жиберипмин.

Азирети Пайгамбарым:

*«-Ал мындай-мындай эле»* деп аны мага сыпаттап айтып берди.

*«-Балдарым да андан болгон»* деп кошумчалаган.

Жаңылыштык кетирип алганымды сезип ичимден:

*«Мындан ары Хатижа тууралуу эч бир жаман сөз айтпайм» дедим»* (Бухари, Манакыбул Ансар, 20; Адаб, 73; Муслим, Фадаилус Сахаба, 74-76).

***

Мединадагы Пайгамбарыбыздын мечитин тазалап жүргөн бир мусуман бар эле. Көпкө дейре көрө албагандыктан Алла Элчиси аны сураштырат. Каза болгонуна көп болгонун угуп көңүлү чөгөт:

*«-Эмне үчүн мага кабар берген жоксуңар? Анын кабырын көрсөткүлө!»*

Айыпты мойнуна алган сахабалар анын күмбөзүн көрсөтөт. Азирети Пайгамбарыбыз кеч да болсо ал үчүн жаназа намазын окуп, дуба кылат (Бухари, Жанаиз, 67).

***

Ефиопия көчүнөн кыйла жылдар өткөн соң ал өлкөнүн падышасынын элчилери Ааламдардын Ардагына *(саллаллаху алейхи васаллам)* келишет. Азирети Пайгамбарыбыз элчилер менен жакындан таанышып, астейдил, нары сыпаа мамиле көрсөтөт. Жадакалса өзү кызмат кылууга шымаланат. Мындай ишти өздөрү жайына койорун айткан сахабаларына береги маңыздуу жообун узаткан:

*«Булар Ефиопияга көчүп барган сахабаларыма жер берип, сый-урмат көрсөтүшкөн. Ошон үчүн мен аларга өзүм кызмат кылгым келип турат»* (Байхаки, Шуабул-Иман, VI, 518, VII, 436).

***

Ражаб айында Ефиопиянын падышасы Нажаши дүйнөдөн кайтат. Аллан Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* ошол эле күнү Нажашинин өлүмүн сахабаларына кабарлап:

*-Алыс аймакта өлгөн боордошуңардын жаназа намазына тургула!* деп буюрат.

Сахабалар:

-Оо, Алла Элчиси. Ал ким?

*-Нажаши Асхама! Бүгүн Алланын салих-сүйүктүү кулу Асхама одүйнө салды! Боордошуңар үчүн Алладан кечирим тилегиле!* деп буйуруп, жамаат менен жаназасын окушат (Муслим, Жанаиз, 62-68; Ахмед, III, 319; IV, 7).

Чынында эле сахабалар кийин Нажашинин Алла Элчиси кабарлаган күнү одүйнө салганын угушат.

***

Алланын акыркы Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жеңиштен кийин Мекке шаарында он беш күн турат. Бул учурда ансарлардан айрым сахабалар Азирети Пайгамбарыбызды мындан соң Мединага барбай калды деп ойлоп, кыжаалат боло башташат. Анткени Алла Таала ага киндик кан тамган ыйык топурагын кайра ыроологон эле. Сафа дөңсөөсүндө дуба кылып жаткан Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* ардактуу ансар сахабаларынын тынчсыздануусун сезет. Дуба кылып болгон соң ансарлардан сурайт:

*-Эмне жөнүндө сүйлөшүп жатасыңар?*

Ансарлар ортодогу көйгөйдү айтышат. Пайгамбарыбыз оопалуулуктун теңдешсиз үлгүсүн көрсөтүп, мындай дейт:

*-Эй, ансарлар! Мындай кадамга баруудан Жараткан Аллага баш калкалайм! Мен силердин жериңерге көчүп бардым. Менин жашоом - силердин жашооңор. Мен силердин араңарда жашап өтөм».*

Бул чечкиндүү кабарды уккан сахабалардын кубанычы койнуна батпай чыгат (Муслим, Жихад, 84, 86; Ахмад, II, 538).

***

Исламды жайып, элге кеңири жеткирүүдө мал-мүлкүн, жадагалса жанын аябай ушул улуу жолдо шейит кеткен сахабаларын Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* такыр эсинен чыгарган эмес. Кээ-кээде «Жаннатул-Бааки» көрүстөнүнө, кээде башка шейиттердин мүрзөсүнө барып алар үчүн дуба кылып турчу. Сахабалардын айтуусуна караганда Алла Элчиси минбарган чыгып, келмесин айткан соң, эң алгач Ухуд шейиттери үчүн кечирим тилеп, анан башка сөзгө өткөн (Ибн-и Саад, II, 228).

*«Эй, адамзаада! Эл көбөйүп баратат, бирок ансарлар азайууда. Алар тамакка кошулчу туз сыяктуу (тездик менен ээрип) азайып барат...»* (Бухари, Манакибуль-ансар, 11).

*«Силер ансарлар менен жылуу мамиледе болгула. Алар менин жамаатым, сырдашым жана ишенимдүү өкүлүм. Алар аркалаган озуйпасын толугу менен так аткара алышты. Алар өтөгөн кызматтарынын акыбетин толугу менен көрө элек. (Акыретте ашыкчасы менен көрүшөт). Алар менен жылуу мамиледе болгула, катачылык кетиргендери болсо кечиргиле!»* (Бухари, Манакибуль-ансар, 11).

***

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабаларынын жасаган көп жакшылыгын эч унуткан эмес.Маанилүү озуйпа берерде алгачкы жылдарда дин Исламга көмөк көрсөткөндөрдү ар дайым эске алган. Ошолордун арасында Азирети Абу Бакирдин бөтөнчө орду бар. Азирети Мухаммад ага болгон оопалуулугун мындайча билдирген:

*Эй, адамбаласы! Жаны менен да, барча мал-дүйнөсү менен да, достугу менен да мен үчүн Абу Бакирден башка жанаябас жакын бир да адам жок! Эгер Жараткандан башка, адамдардан дос тутунганымда, арийне, Абу Бакирди дос тутунмакмын...*

*Мечитке кирчү мына бул эшиктерди жапкыла! Жалгыз Абу Бакирдин гана эшиги ачык турсун! Мен Абу Бакирдин эшигинин үстүндө бир башкача нур көрүп турам»* (Бухари, Салат, 80; Ибни Саад, II, 227 ).

***

Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* көзү өткөн соң Азирети Абу Бакир халифа болот. Кимде кимге Алла Элчисинин убадасы же карызы болсо, келип алышын жар салат. Береселерди Бахрейден келген олжодон төлөгөн (Бухари, Кафала, 1).

Жаратылыш Нурунун *(саллаллаху алейхи васаллам)* көзү өткөн соң Азирети Али элге кайрылган:

«Кимде кимдин Алла Элчисинен аласасы же анын бир убадасы болсо, келип менден алсын!»

Жыл сайын курмандык чалуу күнү Минага адам жөнөтүп ушул жарыяны көзү өткөнгө чейин уланткан. Жарыя алкагында талап менен келгендерге сураганын берип кайтарган. Атасынын көзү өткөн соң бул ишти Азирети Хасан, андан кийин Азирети Хусайн уланткан (Ибн-и Саад, II, 318).

***

Алла берген нематтарды унутуп, напсинин наздуу шыбышына азгырылып оопасыздык кылгандардын абалын Фаридуддин Аттар береги икая менен түшүндүрөт:

Шамдагайлыгы, жытбилгилиги менен падышанын назарына илинген тайганы бар экен. Аңчылыкта андан өткөн олжолуу ит жок эле. Асыресе, даамдуу тамак-аш менен өзгөчө кароого алынган бул тайганды абдан жактыргандыктан, ууга чыккан сайын ээрчитип алчу. Каргысын акак, каухар менен шөкөттөп, алтын-күмүштөн жасалган билериктерди бутуна тактырат. Аз келгенсип сыртына доордун кымбат баалуу кездемесинен кемсел тиктирип кийгизет.

Падыша күндөрдүн биринде жоон топ билермандарын, вазирлерин жанына алып, тайганын ээрчитип ууга чыгат. Каргынын жибек жибин ээрдин кашына байлап алып, токой аралап бараткан падышанын көңүлү кыйла куунак. Бирок көңүлүндөгү шаттыктын ордун капыстан кыжырлануу ээлейт. Анткени сүйүктүү тайганы падышасын унутуп башка нерсе

менен алектенип калат. Жибек жибин тартса деле жердеги куусөөккө ыктап, кемирип кирет. Бул абал, албетте падышанын кыжырын кайнатат.

«-Мени унутуп башка нерсе менен алектенүү деген жеткен айбанчылык!»

Өтө капаланат. Иттин оопасызыгы, кесирлиги падышага оор тийет. Иттин иттигине түшүнгүсү келбеди. Адам көрбөгөн сыйга карабай куу сөөккө алаксып, ээсин унутуп коюшу падыша үчүн кечиримсиз иш болду.

-Жол бергиле береги адепсизге!

Ит да болсо кожоюнунун каардуу казабын түшүндү. Бирок кеч болуп калган эле. Вазирлеринин:

«-Султаным! Эч болбосо, мойнундагы, колу-бутундагы алтын-күмүш, асыл таштарды алып салып койо берели!» дегенине карабай:

«-Жок! Жок деп жатам! Ачкыла жолду, ошо бойдон ээн талаа, эрме чөлдө тентип, ызгаардуу бороондо карышып өлсүн! Куусөөктү кемирем деп адам көрбөгөн сыйдан куру калганын аңдасын!» деп көктүгүнө салат.

Кудай Тааланын чек-ченемсиз нематтарынын кадырын билбей, убактылуу кызыкчылыктын артына түшүп жок болгон оопасыздардын абалын чагылдырган бул икая абдан ибараттуу.

***

Сулейманийе мечитин Куран, хидис ариптери менен шөкөттөө озуйпасы Карахасриге тапшырылат. Уста-чиймечи иштин баарын мечиттин зоболосуна жараша жазып, сызганга жан-үрөп, көз нурун сарптайт. Ошентип, жазып бүтүрүп, жазууларды акыркы ирет текшерүү аяктап калган маалда көрүүсү начарлап, чай кайнам өтпөй көздөрү бул жарык дүйнөнү биротоло көрбөй калат.

Мечиттин кулушу толук бүткөн соң ачылыш аземи чоң салтанат менен белгиленет. Салтанатта алгач болуп падыша сөз алат:

-Куттуу мечитти акыл жеткис көркөм, сөз жеткис жасалгалуу кылып бүтүргөн башкы уста Синан мырза ачып берсе!

Чыгармачылыкка оболу сылыктыкты, сыпаалыкты үйрөнүү менен баштаган Мимар Синан арипчи устанын ишинин жигердүүлүгүн ойлонуп көрүп, акырын ордунан туруп адеп сактай мындай деди:

-Падышам! Арипчи Карахисари ушул мечитти Куран ариби менен шөкөттөөдө көзүнөн айрылып, азиз болду. Уруксат этсеңиз мечитти ачуу шарапатын арипчиге ыйарсак.

Мимар Синандын сөзүн жөндүү көргөн падыша кадырбилгилик кылып арипчи устага мечитти ачтырган экен.

***

Түбү теги христиан болгону менен Мавлана жана анын Маснави аттуу чыгармасынын шарапаты менен дин Исламды тапкан маркум Яман Деде аттуу парс тилчи агайым бар болчу.

-Сиз эмне үчүн Мавлана жана анын Маснависи тууралуу көп сүйлөйсүз? деп күндөрдүн биринде ал кишиден сурап калдым.

-Уулум. Менин колумдан Мавлана тарткан. Ал мени Азирети Пайгамбардын каалгасына алып барып, туура жолго түшүшүмө себепкер болду. Мени жалындан куткарган жанды сен айтканчалык эскериш аздык кылат! деп калчу.

Кандай гана изги түшүнүк, кандай гана оопалуулук, кадырбилгилик!

***

Атакем жана устатым маркум Мусага «Оопалуулук залкары» деген лакапты аны жакшы көргөн миңдеген адамдар ыраа көрүшүптүр. Анын оопалуулугун чагылдырган окуялардын айрымдарын айта кетели:

Коомчулук ичиндеги кароосуз ташталган, муң-кайгысын эш тутуп аргасыз өмүр кечирген улгайган карыптарды көргөндө кадимкидей жаны кыйналып кетчү.

«Мына бул карыптарды үйүбүздөн башпаанек берип карашыбыз керек. Бирок андайга шартыбыз туура келбейт. Демек, кантип болсо да, карылар үйүн курушубуз керек!» деп жакын тууган, тилектештери менен бул ойду жүзөгө ашырышкан. Ишке киргизип эле тим болбостон, кээ-кээде барып, алардын ал абалын сурап, дилмаек курчу.

Ымыркай кезимде мени даарылап айыктырган даарыгерди эллүү беш жылдан кийин таптырып, ага колдон келген сыйын тартуулаган.

Ардактуу устаты Сами мырзага болгон кадырбилгилиги жана оопалуулугу көрүп-билгендер арасында дастанга айланган. Маселен айт күндөрү эң алгач устатынын үйүнө зыяраттап барчу. Ошондой эле алгачкы курмандыгынын сообун акыйкатта да, устатына багыштап чалчу. Маркум устатынын рухуна багыштап көпчүлүк менен катмы Куран түшүргөнүн чыныгы оопалуулук деп эсептейм.

Жыйынтыктап айтканда, ал бүт өмүрүнүн көркү саналган изги жүрүм-туруму менен «сүйгөндөр кантип, канчалык даражада оопалуу болушу керектиги» туурасында Азирети Абу Бакир сыяктуу кадырбилгиликке жана сүйүүгө устаттык кылышкан.

Жараткан Алла алардын изги ахлагын жалпыбызга насип кылсын!

Амириңден айланайын Алла Таалам! Оопалуулардын жакшы жактарын жандүйнөбүзгө сиңирип, бизди салихтердин катарына кошо көр! Амалдарыбызга ыкластуулук жана береке тартуулап, жалпыбызга Наим бейишинден орун бер! Келечек урпагыбыздан Өзүңдөн корко турган, ыймандуу, ырыс-кешиктүү жана албетте сүйкүмдүү перзенттерди чыгар! Жалпыбызды Өзүңө, Элчиңе, ата-энеге, тууган-урукка, ыймандууларга, мекенибизге, уюткулуу улутубузга жана башка рухий дөөлөттөрүбүзгө оопалуу кыла көр! Эки дүйнөдө тең Өзүңдүн ыраазылыгыңа татыган пенделерден кыл!

Оомийн!...

## 20. АР-НАМЫС ЖАНА УЯТТУУЛУК

Ар-намыс адамзааданы ар кандай арзуу, кумар жана ышкы азгырыгына жетеленип кетүүдөн сактайт. Ар-намыс жана абийир инсанга гана таандың өзгөчөлүк. Башкача айтканда инсанды башка макулуктардан айырмалап турган артыкчылык. Ар-намыстын жоголушу- инсандык касиеттин зыян тартышына жана айбандын деңгээлге түшүшүнө апкелет.

Ар-намыс менен абийир жаамы изги ахлактын күрөө тамыры десек жаңылышпайбыз.

Ар-намыс жана абийирдүүлүк жаатынан эң бийик даражага жеткен эки инсанды Жараткан Өзү мактоого алып, момун мусулмандарга өрнөк катары тааныткан. Алар «икаялардын эң мыктысында» баяны айтылган Жусуп пайгамбар менен көп жерлерде мактоо менен эскерилген Азирети Марям.

«Ал (Марям) өз абийирин намыстуулук менен сактаган эле. Биз ага Өз рухубуздан үйлөдүк, аны жана уулун бүткүл аалам үчүн ибарат кылдык» (Анбия, 91).

Абийирин сактаган эркектер жана аялдар Кудай Тааланын чалкыган кечиримине жана теңдешсиз сыйга жетишет[73]. Абийирдүү пенделерин Алла Таала минтип мактайт:

« Алар (ийгилик табышкан момундар) жубайлары менен күңдөрүнөн башкалардан уяттуу жерлерин сакташат. (Булар менен болгон мамилеси себептүү) аларга кинээ коюлбайт.Ким мындан артыкты издесе, алар чектен чыккандар» (Муминуун, 5-7).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* үммөтүнө ыйман менен ибадат негиздеринин жанында ариеттүүлүк, ар-намыстуулук, абийирдүүлүк жана тууган-урукка арка-жөлөк болуу өңдүү ахлактык негиздерди да үйрөткөн. Маселен, Византиянын өкүмдары Хараклиус «Алла Элчисинин эмнелерди буйруганын» сураганда Ислам душманы Абу Суфян: «Тууралыкты жана ар-намыстуу болууну, тууган-урукка көмөк көрсөтүүнү» буйруганын айткан (Бухари, Бадул-Вахий 6, Салат 1; Муслим, Жихат 74).

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул маселеге катуу басым жасагандыктан, абийирди сактоо боюнча аялдардан убада алган[74]. Асыресе, жалпы момун мусулмандарга:

*«Кимде ким мага тилин, абийирин жана ар намысын сактаганга сөз берсе, мен ага бейишти убада кылам!»* (Бухари, Рикак, 23) деп кайрылган.

Башка өңүттөн караганда, эркек менен аялдын ортосундагы абийирдүүлүк, адептүүлүк жана ийменүү өтө олуттуу жадай. Анткени дин Ислам бардык жаман иштерди, уят-сыйытсыздыкты, абийирсиздикти арам деп санайт.

Эркек менен аялдын ортосундагы алака жана сүйүү «тиктешүүдөн» башталат. Ошо себептен мусулман эркек менен мусулман аялдардын бири бирине кумарлуу караш менен карабашы, сүйлөшүү учурунда беймарал тиктешпей башты жерге салган абала сүйлөшүү буйрулган:

«(Эй Мухаммад!) Момундарга айткын: Көздөрүн арамдан сакташсын жана намысын коргосун. Анткени, бул өздөрү үчүн дагы да таза жобо.Чындыгында Алла алардын жалпы иш-аркетинен кабардар!

Момун аялдарга айт: Көздөрүн (эркектерди кумарлуу карагандан, арамдан) сактасын, ар-намыс жана абийиррин коргосун. Көрүнүп тургандан башка сулуулугун көрсөтпөсүн. Жоолукту көкүрөккө чейин жаба салынсын. Өз күйөөсүнөн, аталарынан, кайын аталарынан, өз уулдарынан, өгөй балдарынан, (бир тууган) ага-инилеринен, алардын уулдарынан, эже-сиңдилеринин уулдарынан, мусулман аялдардан, кол астындагы күңдөрдөн, аялга муктаждыгы (кумарлануусу) жок кызматкелерден же болбосо аялдардын уяттуу жерлерин билбеген наристелерден башкаларга сулуулугун көрсөтпөсүн. Анан да, көмүскө сулуулуктарын башкаларга көрсөтпүү максатында бутту катуу уруп басышпасын. Эй момундар! Баарыңар Аллага гана тооба кылгыла! Балким (азаптан) кутуларсыңар» (Нур, 30-31).

Береги аят энелерге кайрылуу менен бирге башка аялдар үчүн да зарыл болгон жагдайлар тууралуу өкүмдү билдирет:

«Пайгамбардын жубайлары! Силер катардагы аялдардан эмессиңер. Эгер (Алладан) коркор болсоңор, (бөтөн эркектерди) тартып ала тургандай назданып сүйлөбөгүлө. Жүрөгүндө дарты барлар силерге кызыгып калышы мүмкүн. Андыктан изги сөздөн сүйлөгүлө. Үйүңөрдө отургула. Наадандык доорундагыда (кооз жасалгаларды тагынып) ачык жүрбөгүлө. Намаз окуп, зекет берип, Аллага жана Анын Элчисине моюн сунгула. (Пайгамбар) бүлөсү! Алла болгону күнөөнү силерди оолактатып, силерди тазалагысы келет» (Ахзаб, 32-33).

«Эй Пайгамбар! Жубайларыңа, кыздарыңа жана момундардын аялдарына айткын: Үстүнө кенен кийим үстүнө кийишсин. Бул алардын (абийирдүү аял катары) таанылышын жана тынчтыгын камсыз кылат. Алла шексиз Кечиримдүү жана Мээримдүү!» (Ахзаб, 59).

Аятта айтылгандай сыңары бири бирине жакындыгы же тугандыгы жок аял менен эркек сүйлөшүү учурунда мүмкүнчүлүккө жараша парда же каалга артынан сүйлөшкөнү дурус[75].Башкалардын үйүнө уруксатсыз кирбеши керек. Жадагалса бир үйбүлө мүчөлөрү биринин бөлмөсүнө бири кирерде уруксат алышы жана белги берип келгенин билдириши абзел. Анткени Жараткан Алла кай учура болбосун намыстуулукка, абийирдүүлүккө жанашуунун жакшылык апкелерин билдирген[76].

Кудай Таала пенделеринин абийирдүү болушуна абдан маани берип, бул жагдайга көп аят аркылуу басым жасаган[77]. Ошол себептен күнөөсүз адамдын абийирине шек келтирип, жалаа жабуу оор күнөө катары эсептелип, жалаа жапкан адамга балак урулган.

«Акыйкатта, абийирдүү, акниеттүү момун аялдарга жалаа жапкандар - будүйнөдө да, акыретте да каргышка калышат. Албетте, алар үчүн чоң азап бар» (Нур, 23).

«... Абийирдүү аялга шуркуялык жалаасын жаппагыла!» деген Азирети Пайгамбарыбыз (Тирмизи, Истизан, 33/2733).

Ар-намыс, абийир-аял кишинин аялуу касиети. Жогорудагы жоболор абийирге шек келтирүү, жалаа жабуу чоң күнөө экенин тастыктап турат. Андыктан жалган күбөлүккө өтүү, бирөөнү куру дооматка калтыруу жана инсандын ар-намысына шек келтире турган жалган жалаалар, чындыгы жок ушак-айыңдар оор күнөөлөрдөн болуп эсептелет.

Мунун тышындагы жагдайларда, асыресе бирөөдөн бир нерсени талап кылууда ариеттүү болуу зарыл. Алла Таала намыстуу пенделерин мындайча мактайт:

«(Жасала турган жакшылыгыңар) өзүн Алла жолуна атагандыгы себептүү пайда үчүн жер кезбеген кембагалдарга болсун. Алар каниеттүү болгондуктан, билбеген адам аларды бай деп эсептейт. Сен аларды жүзүнөн таанıйсың. Анткени алар бетижоктукка салып адамдардан бир нерселерди талап кылышпайт. Жакшылыктан эмнени сарптабагыла, чындыгында Алла-Билүүчү!» (Бакара, 273).

Эми Азирети Пайгамбарыбыздын хадисине көз чаптыралы:

*«Бир-эки курма же болбосо бир-эки тиштем нан менен кубаланган* (тилемчи) *кембагал эмес. Муктаждыктан мукурап турса да, ар-намыстуулугу себептүү бирөөдөн бир нерсе сурабаган адам нагыз кембагал. Кааласаңар:* «...Анткени алар бети жоктукка салып адамдардан бир нерселерди талап кылышпайт...» (Бакара, 273) *деген аятты окугула!»* (Муслим, Закат, 102).

*«Бейишке барчулар үч түр: Адилеттүү, кайырымдуу адам жана ийгиликтүү өлкө башчысы; жакындарына жана мусулмандарга мээр төгүп, жүрөктөн жанган адам; көп балалуу болгонуна карабай арам пайдадан сактанып, бирөөдөн бир нерсе сурабаган абийирдүү мусулман»* (Муслим, Жаннат, 63).

«Тилемчиликтен качкан жанды Алла намыстуу кылат. Калайыкка токпейил көрүнгүсү келгендерди Алла Таала  муктаждыктан куткарат» (Бухари, Закат, 18).

Ыймандын бир бөлүгү саналган уяттуулук жаман, жексур көрүнгөн нерселерден оолактоо, жүрүм-турумда абийирсиз, калпыс көрүнүштөн сактануу, кандай иш болбосун чектен чыкпоо деген маанилерди туюнтат. Уяттуулук сезими барча жакшылыктын негизи. Уят менен абийир тууралуу Азирети Пайгамбарыбыздын мындай хадистери бар:

*«Уят-бул ыймандан!»* (Бухари, Иман, 3).

*«Уят менен ыйман ар дайым чогуу. Бири кетсе, экинчиси да кетет!»* (Суюти, I, 53).

*«Уят жакшылыкка гана жеткирет»* (Бухари, Адаб, 77).

*«Уяттын баары жакшылык»* (Муслим, Иман, 61).

*«Орой сөз айыптан башка нерсе алып келбейт! Уят менен адеп болсо, жайгашкан жерине көрк берет»* (Муслим, Бирр, 78).

*«Аллахым! Сенден ак жол, такыбаалык, ар-намыс жана жандүйнө байлыгын сурайм!»* (Муслим, Зикир, 72).

Адеп-ахлакка терс келген ар кандай жамандыктардан жана азгырык ойдон адамзааданы уяттуулук менен ар-намыс гана сактай алат. Адеп менен уяттуулуктун таарисири жүздөгөн мыйзам жана тартип жоболорунан дагы кубаттуу. Мындай инсандарга «Уялбайсыңбы?» деп айтуу жетиштүү.

Ариет менен уяттуулук өңүтүнөн сахабалардын арасынан Азирети Осмон *(Алла ага ыраазы болсун)* өрнөк болала турган жогорку сапатка ээ болгон экен. Периштелер да андан уялганын Азирети Пайгамбарыбыз маалымдаптыр[78].

Уят-сыйытсыздарды жана бул жексур иштин жайылышын каалагандарды Жараткан Алла азаптайт:

«Ырасында, ушундай момундардын ичинде чагымчылык, жалаа таркалуусун жактыргандарга эки дүйнөдө тең жан чыдагыс азап бар...» (Нур, 19).

Абийирсиздик, уятсыздыктын коомчулукка жайылышын каалагандар өз өлкөсүнө, өз улутуна каршы чыккынчылыкты каалаган болуп эсептелет. Мындайлардын өзү да чоң балээге кабылары айдан ачык. Анткени абийирсиздик Алла Элчисинин билдиргенине караганда жок болуунун башкы себеби:

*«Улуу Алла бир пендесин жок кылууну көздөсө, оболу андан абийирди алат. Абийирди алган соң, ал азапка калгандардын бирине айланат. Азапка кириптер болду дегиче, андан ишеним кетет. Ишеним кетти дегиче, ал кыянатчы болот. Кыянатчы болгон соң андан ырайым кетет. Ырайым алынган соң наалатка калат да, жек көрүмчүгө айланат. Каргышка калып, жек көрүмчү болгон соң Ислам менен болгон байланышы үзүлөт!»* (Ибн-и Мажа, Фитан, 27).

*Изгилик элестери*

Абу Саид ал-Худри *(Алла ага ыраазы болсун)* мындайча эскерет:

«Кутман Элчи бойго жеткен жаш кыздан да уяттуу эле. Жагымсыз нерсе көрдү дегиче нурдуу жүзүнөн дароо байкалып турчу» (Бухари, Манакыб, 23; Абу Давуд, Хараж, 34-36).

Сүйүктүү Пайгамбарыбыз эч убакта кыйкырып же үнүн катуу чыгарып сүйлөбөптүр. Адамдардын жанынан өтүп баратып жылмаю менен салам берип өтчү. Жай басчу. Көңүлгө тийген орой сөз укса, каршыдагы адамдын жүзүнө карабай, унчукпай басып кетчү. Оюндагысы жүзүнөн байкалып тургандыктан айланасындагы сахабалары сөз сүйлөөдө болсун,  башка иш жасоодо болсун өтө кылдат мамиле кылышчу. Адептүүлүктүн сересин багынткандыктан, эч убакта каткырып күлбөптүр. Тек гана жылмайып койчу экен. Бир хадисинде мындай дейт:

*«Ыйбаа кылуу-ыймандан. Уяттуу адам бейиште болот! Ыйбаасыздык-жүрөктүн катуулугунан. Жүрөгү катып калган адам тозоку!..»* (Бухари, Иман, 16).

***

Ыйбаа жана уялуу сезими ушунчалык назик, нары аруу болгондуктан, ал эч бир адамдын жүзүнө көпкө тигиле карачу эмес экен (Мунави, V, 224).

Бахз бин Хакимдин чоң атасынын уяттуу жерди жабуу тууралуу соболуна:

*«Уяттуу жериңди аялыңдан жана өзүңдүн күңдөрүңдөн башка эч кимге көсөтпө!»* деп жооп узатат. Ошол эле адамдын ээн жерде же ээн бөлмөдө кийим кийбей койсо кандай болот маанисиндеги суроосуна:

*«Адамдарга караганда уялууга Алла чындап татыктуу»* деп жооп берет (Абу Давуд, Хаммам, 2/4017).

Башка бир хадисте минтип айтылат:

*«Жылаңачтануудан сактангыла! Жаныңарда силерден бөлүнбөгөн периштелер бар. Булар даарат ушатуу жана жубайына жакындоо учурунда гана кишиден бөлүнөт. Алардан ийменгиле жана аларга жакшы мамиле кылгыла»* (Тирмизи, Адаб, 42/2800).

***

Азирети Мухаммаддын жаамы адамбаласынын ичинен  эң уяттуу, эң абийирдүү экенинде кыпындай да шек жок. Пайгамбарлыгынан мурда, ахлаксыздык ааламды каптап турган учурда да адепти сактаган.

Каабаны оңдоп-түзөө иши жүрүп жаткан. Жаратылыш Нуру абасы Азирети Аббаска таш ташышат. Ошондо Азирети Аббас:

«-Ичкийимиңди ийиниңе коюп ал, таш өтүп кетпесин!» дейт. Ичкийимин ийинине коюп жаткан маалда мүдүрүлүп жыгылат да асманга таңыркоо менен карап:

*«-Абаке! Мага кийимимди алып бер!»* дейт аянычтуу. Абасы жердеги кийимин алып дароо кийиндирип койот (Бухари, Хаж, 42).

***

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* күндөрдүн биринде жылаңачтанып сыртта жуунуп жаткан адамды көрүп калат. Убакыт өткөрбөй жамаат топтолгон маалда:

*«-Кудай Таала абдан абийирдүү жана өтө жашыруун. Ошол себептен уяттуулукту жана кийинүүнү жактырат. Гусул алып-жуунуп жаткан маалда жамынчыңар болсун»* (Абу Давуд, Хаммам, 1/4012).

***

Ибн Масуддун *(Алла ага ыраазы болсун)* айтуусуна караганда Азирети Пайгамбарыбыз сахабаларына насаат айтат:

«-Алладан чындап уялгыла!»

«-Ардактуу Пайгамбар! Миң мертебе шүгүр, биз Алладан албетте уялабыз!» дешет сахабалар.

Жогорудагы нуска хадисин мындайча чечмелеген:

*«-Мен айтып жаткан нерсе силер билген уялуу эмес. Алладан чындап уялуу-башты жана андагы көз-кулакты, денени жана андагы мүчөлөрдү сактоо, өлүмдү жана топуракта чирип кетүүнү эстөө. Акыретти самаган адам дүнүйөнүн убактылуу кооздугун таштап, акыретти бул жашоого алмашышы керек. Мына ушул айтылгандарды ким орундатса, Алладан чындап уялган болуп саналат»* (Тирмизи, Кыямат, 24/2458).

***

Жунайд Багдади мындай деген:

«Уялуу-Улуу Алланын сансыз нематтарын көрө билүү жана бул нематтар үчүн канчалык түркөй экенибизди аңдоо абалы».

***

Мисир баш болгон бир топ шаар жана аймактар фараондор білөсі тарабынан башкарылып турчу. Фараондун падышалыгы өкім жіргізчі. Бул аймактардын элбашыларында да, аскеринде да ыйман - ынсап деген нерсе ныпым жок эле. Шаарга жат элден чырайлуу жаш аял кирип калды дегиче эл ичиндеги иригендер алтын тапкансып фараондун алдына шыбырап барчу. Эгер чырайлуу аялдын кійөсі болуп калса, дароо кійөсінін башын шыпырып салышчу. Эгер биртууганы жанында болуп калса, аялды андан талап кылышчу. Макул болбой койду дегиче, зордоп тартып алууну көнімішкө айлантып алышкан.

Ибрахим *(алейхиссалам)* менен Сара эне шаарга кирип барышат. Аларды көргөн падышанын тыңчылары заматта сарайга кабар жөнөтішөт. Өзілөрі өміріндө адам көрбөгөнсіп кишинин жірөк ішін алчудай аларды курал жаракчан курчап алып, кээ бири шылдыңдаса, кээлери каарданат.

«Бул аял кимиң болот?» деген таризде алардын берген суроосуна Ибрахим пайгамбар «диндеш тууганым» дегендин ордуна:

«Биртууганым болот!» деп жооп узата салды. Алар мындай жоопту уккан соң Ибрахимге *(алейхиссалам)* кол тийгизген жок. Сараны сурап олтурбай эле падышанын сарайына алып жөнөшті.

Бул жагдай тууралуу мындай хадис айтылат:

*«Сара сарайга кеткен соң алардын арам оюн айттырбай сезди. Падышадан уруксат сурап, даарат алып, эки ирекет намаз окуду. Намазында Жараткан Аллага мунажат кыла жалбарды. Намазы аяктаган соң Фараон Сарага жакын баруу ічін ордунан турду. Мына ошол жерде Алланын жардамы келди. Фараондун денеси кысылып, колу буту шал болуп, бул абалга тішінбөй нестейген бойдон катып калды».*

Бир топ убакыт өткөн соң ал кайра мурунку абалына келди. Жірөгі чоң коркунучту сезип, Сараны бошотууну чечти. Аны жөнөтіп жатып Хажар аттуу кіңді белекке тартуу кылды. Жанындагы акмактардын таңданган тірін көргөн фараон:

«-Бул аял жин болушу мімкін. Эгер мен максатыма жетііні көздөгөнімдө мени аз жерден жок кылып жибериши деле мімкін болчу. Анын зыянынан кутулуу ічін Хажарды садага кылып бердим!» (Муслим, Фадаил, 154)

Алла Таала аятта:

«Эй, момундар! Сабыр кылуу жана намаз окуу менен (Менден) жардам сурагыла!» (Бакара, 153) деп буйурат.

***

Абу Шахм *(Алла ага ыраазы болсун)* баян этет:

Жанымдан бир жаш кыз өтүп бараткан. Тийишким келип жакасынан тарткылап, тарткылап коюп жибердим. Эртеси таң эрте Алла Элчиси мусулмандардан убада алып жаткан жерге барып калдым. Ал менден убада албады. Тек гана:

*«-Эми жакага жабышкак келдиби?»* деп какшыктап койду. Бул сөздү угуп жерге кирип кетким келди. Мындай адепсиз ишке экинчи барбоого сөз берген соң менден мусулмандыкка бек болууга убада алды (Ахмад, V, 294).

***

Жөөттөр эң жакын досу экижүздүүлөрдүн башы атанган Абдуллах бин Убай менен бирге жөөт базарын мусулмандарга каршы тузак катары колдонуунун жолдорун ойлоп чыгышат. Аларда мусулмандар тууралуу кыпындай да жакшы ой болгон эмес. Алар мүмкүнчүлүк болсо, Алланын акыркы Элчисинин өмүрүнө кол салууну да көздөшкөн.

Күндөрдүн биринде базарда бир зергерден мусулман аял өзүнө керектүү буюм-тайымын сатып алып жаткан болот. Бузукулукту өтө мыкты өздөштүргөн жөөттөр тиги мусулман аялды келекелеп, оозго келген жаман сөздөр менен акаарат айтышат. Бул кезде базардын кыйырынан өтүп бараткан мусулман адам аялдын кыйкырыгын угуп, дин боордошун коргоо үчүн зергер жөөткө карай бет алат. Ошентип, коога башталып кетет. Диндешине жардам берүү ниети менен жетип келген мусулман ымылага келбеген зергер жөөттү өлтүрүп койотт. Чымындай ызылдап каптап келген жөөттөр жардамга келген мусулманды ошол жерден тындым кылышат. Кыйырда чуу башталат. Мекендештик келишими эми чындап бузулган өңдүү. Ошентип, Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* жөөттөр менен жолугат:

*-Эй, жөөттөр! Алладан корккула! Кудай Таала Курайштын башына түшүргөн алааматты силерге да түшүрөрү толук ыктымал. Андыктан азыртан сактанып, ыйманга келип мусулман болгула! Анткени силер менин акыркы Пайгамбар экенимди (айкын) билесиңер. Бу акыйкаттын колуңардагы китебиңерде, Алланын силерге берген убадасында (бакыйып) жазылганын көрүп турасыңар.*

-Эй, Мухаммед! Сен эмне бизди чабыштын жол-жобосунан кабары жок, тажрыйбасыз Курайш деп ойлоп жатасыңбы? Биз алардан өткөн баатыр, тайманбас эржүрөкпүз! Биз менен чабыш майданында жолукканыңда биздин ким экенибизди ошондо билесиң! дешет.

Кепке келбеген жөөттөрдүн демин өчүрүү үчүн мусулмандар жамааты бани Кайнука уруусуна согуш жарыялоого мажбур болгон[79].

Мусулман аялдын намысы, ариети ушунчалык аяр, ушунчалык пакиза...

***

Азирети Айшага *(Алла ага ыраазы болсун)* Дамасктан бир топ аял келет. Андан аялдарга тиешелүү маселелерди сурайт.

«-Бирок мен Алла Элчисинин: *«Үйүнөн сырт кайсы бир жерде кийимин чечкен аялзаты Алла менен өзүнүн ортосундагы көшөгөнү жырткан болуп эсептелет» дегенин уккам»* (Абу Давуд, Хаммам, 1/4010; Тирмизи, Адаб, 43/2804) дейт даанышман эне.

Демек, мындай абалдагы аял адеп-ахлак жана абийир кийимин дагы чечет дегенден башка эч нерсе айта албайбыз. Анткени Жараткан Алла такыбаалык кийим менен коргонууну жалпы адампендеге буйруган эмеспи.

***

Амавилер (Умаяттар) доорунун үч белгилүү сатирик акынынын бири Фараздактын кемпири көз жумат. Жерге жашыруу ырасмына Хасан Басри дагы катышат.Ырлары менен

айрым адамдардын ар-намысына шек келирип, кара көө шыбаган бул акынга Хасан Басри мүрзөнү нускап суроо узатат:

-Акырет үчүн эмне даярдадың?

-Жетимиш жылдан бери шахадат келмесин даярдап жүрөм.

-Кандай сонун даярдык. Бирок Шахадат келмесинин шарттары бар. Ошондуктан ар-намысы таза аялдарга жалаа жаппа!

Чогуу тургандардын бири дин көсөмүнөн таңыркап сурайт:

«-Лаа илааха иллаллах» келмеси бейиштин ачкычы эмеспи, мырзам?

-Ооба, бейиштин ачкычы. Бирок тишсиз ачкыч болушу мүмкүнбү? Кулпу өзүнүн тиштери бар ачкычына гана ачылат, болбосо жок (Бухари, Жанаиз, 1) дейт Хасан Басри.

Демек, анык диндин ачкычынын тиштери-жакшылык, кайрымдуулук жана барча жарамдуу амалдар.

***

Осмон мамлекетинде инсандардын ар-намысынын корголушу камсыз кылынган. Маселен, Босния Осмон мамлекетине каратылгандан кийин Фатих падыша берегидей буйрук чыгарган:

«Серб кыздары сууга келген маалда аскерлерим ал жайдан чыгып турсун!»

Фатих пааша бул буйругу менен өз аскерлеринин да, кол астындагы христиан калктын да ар-намысын сактап калган.

***

Кануни Султан пааша доорунда Осмон дөөлөтүнө кошунасы Францияда бий жаңыдан гана эл арасына тарай баштайт. Бул шойкомду кулагы чалган Кануни дароо Франциянын королуна берегидей мазмунда кат жазат:

«... Угушума караганда мамлекетиңерде аял менен эркекти бири бирине жабыштырып, эл алдыда тайраңдаткан адеп-ахлакка жат бий аттуу сайран башталыптыр! Чектеш болгондугубуз себептүү бул шерменделик менин өлкөмө да кесепетин тийгизбей койбойт деп айтуу кыйын. Андыктан мөөрүм басылган кат колго тиери менен бул шерменделикке чекит койгула! Болбосо, киши жиберип бул ахлаксыздыкты жоюга кудуретим жетиштүү!»

Тарыхчы Хаммердин айтуусуна караганда ушул каттын арты менен Францияда жүз жыл бою бийлөөгө тыю салынган.

***

Жыйынтыктап айтканда, момун мусулман ар-намыстуу, абийирдүү болушу керек. Напсилик кумарлануу, куштарлануу сезимдер кол салууга даяр турган душмандай тооруп ар дайым даяр тургандыктан, ариетти, абийирди, намысты сактоо жана напсини чүлүктөп, жүрөктү изги сезимдер менен, акыл-эсти нары бийик, нары аруу ой, кыялдар менен алек кылуу кажет. Айрыкча бул нарктуулукту сактоо үчүн жүрүм -туруму, сүйлөгөн сөзү калпыс жоро-жолдоштон оолак болуу зор мааниге ээ.

Азирети Пайгамбарыбыздан бир хадис:

«Өз аялыңар абийирдүү болсун үчүн башка аялдардын алдында абийирдүү болгула (адеп сактагыла). Перзенттериңер силерге жакшылык кылсын үчүн ата-энеңерге жакшылык кылгыла. Мейли акылуу, мейли акысыз болсун, кечирим сурап келген мусулман туугандын кечиримин кабылдагыла. Болбосо бейиште кавсар булак башында мага жакын келе албайт» (Хаким, IV, 170/7258).

Адампенденин көркү-касиети саналган уяттуулук сезим жана ар-намыс адамды ар кандай жаман жорук-жосундан, балээ-кырсыктан сактай турган руханий калкан. Бул изги сапаттар Алланын алдындагы жана башка көптөгөн милдет, озуйпаларыбызды так орундатуубузду камсыз кылат. Уяттуулуктун таасирин жана маанилүүлүгүн белгилөө иретинде Сүйүктүү Пайгамбарыбыз мындайча буйруган:

*«Алгачкы пайгамбарлардан тарта «Уялбаган соң каалагаңыңды кыл!» деп эл арасында айтылып келген накыл кеп бар!»* (Бухари, Анбия, 54, Адаб, 78).

## 21. ЗИРЕКТИК ЖАНА ПАРАСАТ

Зиректик-пайгамбарларга таандык асыл сыпат. Зиректик-бул куру акыл же логика эмес, кыраакылыктан өткөн аң-туюм даражасы. Жүрөк акылынын баам-парасаты, көрөгөчтүгү. Чакырык озуйпасын кынтыксыз жана жемиштүү орундатуу үчүн ар бир пайгамбар өтө зирек, ашкере зээндүү болушу зарыл. Керичинче, тындоочуга, жөнөтүлгөн коомго ынанымдуу, күчтүү далилдерди алып келалбайт, аларды тарта албайт.

Пайгамбарлар калган адамдардын өзүлөрүнүн кыраакылыгы, тапкычтыгы, акыл-эстүүлүгү, зиректиги, зээндүүлүгү жана баам-парасаттуулугу менен айырмаланып турат. Алардын эстутуму башка адамдарга салыштырмалуу өтө жогору, ынандыруу жана жат кылуу жөндөмдөрү күчтүү болгон, ошондой эле жогорку туюмчулдук, айныбас логикага ээ болушкан. Алар нары татаал, түйүндүү маселелерди да оңой чече алышкан. Маселелерди түшүндүрүүдө жатык тил менен нуска сүйлөгөндүктөн, тыңдоочуларынын аң-сезим деңгээли ар кандай болгонуна карабастан оңой аңдата алышкан.

Парасат - үммөттүн арасындагы салих момун мусулмандарда пайда болгон туюм жана сергек, сезимталдык абал. Тактап айтканда, кыраакылык, даанышмандык, көрөгөчтүктү жана көсөмдүктү камтыган парасат жүрөктө пайда болгон руханий туюмдуулуктун, сезгичтиктин шыгы.

Пайгамбарлардын сыпаттарынын бири саналган баам-парасаттуулук өтө кыраакылык менен угармандын акыл-түшүнүк деңгээлине жараша аракетке өтүү дегенди билдирет. Бир адамды сүйүндүргөн нерсе башкасына жакпашы мүмкүн, же капалантып койот. Ошол себептен адамды тарбиялоо анын психологиялык абалын аныктоо жана ишмерчем тууралуу арканды узак ташоону талаптайт. Парасаттуулук адам менен сүйлөшүүдө гана эмес, башка ар кандай иштерде пенде үчүн зарыл касиет.

Дин өкүмдөрүн билбей туруп өзүнчө өкүм кылган жана баам-парасатсыз өкүмү адам өмүрүнө зыян келтирген жандарга Алла Элчисинин кандай мамиле кылгандыгын чагылдырган мына бул окуя абдан кызыктуу:

Окуяны Жабир *(Алла ага ыраазы болсун)* баян этет:

Сапарда жүргөн элек. Жолдошторубуздун биринин башына таш тийип, катуу жаракат алды. Анысы аз келгенсип ал байкуш уктап турга соң гусул болуп калат да, жанындагылардан сурайт:

-Менин башым жарылды. Таяммум (топуракка даарат алуу) алсам болобу?

-Сен сууну колдонууга кудуретиң жетет, андыктан сага уруксат бар деп айталбайбыз - дешет сапарлаштары.

Жарадар адам күндү суугуна карабай жуунат. Жарасы ырбап, кетип көз жумат. Бул окуядан кабардар болгон Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* туура эмес маалымат бергени үчүн аларга бир кыйла ачууланды да, мындай деди:

*«...Суроо-маалыматсыздыктын шыпаасы. Таяммум кылган соң жараны таңып, анын үстүнө масх тарткандан кийин дененин калган бөлүгүн жууп койсо жетиштүү болмок»* (Абу Давуд, Тахарат, 125/337; Ибн-и Маажа, Тахарат, 93).

Ошо себептен Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын изинен жүргөн мусулмандар да акылдуу, зээндүү, сергек жана баам-парасаттуу болушу керек.

Алла Таала сүйгөн пендесинин жүрөгүнө нур салат. Ал парасат деп аталат. Тактап айтканда, акылдуулук, зээндүүлүк, сезүү, тую жана аңдоо өңдүү абалдар рухий баамчылдык жөндөм болуп жүрөккө сиңет. Андан соң жүрөктө пайда боло баштаган баам жана илхамдын багыттоосу менен окуянын көмүскө тарабын туура боолгоого жана анығын билүүгө болот. Напсинин азынаган текеберлигинен айыгып, Алланын нуру менен карай алгандар гана

мындай парасаттуулукка жеталышат.  Ардактуу Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Момун мусулмандын парасатынан сактангыла! Анткени ал Алланын нуру менен карайт»* (Тирмизи, Тафсир, 15/3127) деп айтуу менен, момун мусулмандын парасаты ыйманынын салмагына жараша болорун кыйыткан. Бул өңүттөн алганда, башка момундарга салыштырмалуу анык момун саналган олуялардын парасаты өтө курч.

Адал тамак, рухий жашоону өнүктүрүү жана терең ой чабыт-парасаттуулуктун шарты. Терең ой чабыттын алгачкы кадамы айланага ибараттуу караш менен башталат. Жараткан Алла ар кандай аяттар аркылуу дүйнөдөгү ажайып ибараттарды аңдоого, баам-парасат менен кароого чакырган:

«Алар төөнүн кандай жаратылганына, булутка, жамгырга, жашыл чөптөрдүн кыш мезгилинде өлүп, жазында жанданышына, өтүмүштөгү коомдордон калган мурастарга карашпайбы?[80]»

Алла Куранда берген нематтарын эсептеген соң, биз кулпенделерине «Эй кароочулар![81]» деп кайрылып ааламга ибараттуу караш менен карашыбызды каалаган. Ушул өңдүү дагы көптөгөн аяттарда; «Эч бир ойлонбойсуңарбы? Акыл жүгүртпөйсүңөрбү? Аңдабайсыңарбы?[82]» деп сындаган. Баам-парасаттуулуктун маанилүүлүгү тууралуу аятта мындай деп маалымдалат:

«...Албетте, мында кыраакылар үчүн чоң сабак бар» (Аалуимран, 13).

«(Эй Мухаммад!) Кубаттуу жана кыраакы пенделерибиз Ибрахим, Исхак жана Жакыпты эсте. Анткени Биз аларды айрыкча акыретжай жөнүндө ойлонгон ыкластуу кылдык.  Аныгында алар даргөйүбүздөгү тандалган жана эң мыкты адамдардан» (Сад, 45-47).

«(Сүйүктүүм!) Мына менин жолум! Өзүмдү жана мени ээрчигендерди кыраакылык менен Аллага чакырып жатам..» (Жусуп, 108).

*Изгилик элестери*

«-Пайгамбарым! Алладан башкага ибадат кылган учуруңуз болду беле?»

*«-Жок!»*

«-Ичимдик ичкен учуруңуз болду беле?» деген суроого:

*«-Жок! Мен Китеп менен ыймандын эмне экенин  уга элегимде эле алардын ишинин каапырлык экенин билчүмүн»* деп жооп берген (Диярбекри, I, 254-255).

Алла Элчисинин табияты, кыраакылык, баам-парасаттуулук жана көрөгөчтүктүн туучокусунда жаратылган эле.

***

Тээ ошол кылымдын бир жылында Меккени сел баскан экен. Ыйыктыгы менен пенде жүрөгүнөн сыйлуу орун тапкан Кааба да бир кыйла зыянга учураган эле. Меккедеги уруулар өз ара кеңешип, акыры аны пайдубалынан бери жыгып кайрадан жаңылап оңдоо үчүн ишке киришишти. Ал эми Каабаны жыгуу жана кайрадан куруу иштерин чучукулак таштоо менен бөлүп алышты.

Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* бул ишке абасы Абас менен бирге катышты. Оңдоо иши аягына чыгып кезек Хажарул Асвадды (кара ташты) өз ордуна коюуга келгенде, ар уруу бул ыйык озуйпаны жеке өзү аткаргысы келгендиктен, уруулардын арасында чоң талаш чыкты. Сен-мен болуп олтуруп жакалашууга чейин барышты. Маселе татаалдашып, кызганыч артып, өчүгүшүүгө жетти. Эми ушинтип жүрүп олтурса иштин аягы киши канына забын болууга жетет окшоп калды. Абдурранан тарагандар канга толтурулган чаначты алып келишти да, өлгөнгө чейин мушташуу үчүн  Адий бин Каабдын балдары менен антташа кетти. Мушташууга даярданып жатып  анттарын бекемдеп алуу үчүн  жанагы кан толтурулган чаначка колдорун матырып алышты. Бирок буга да батына албай төрт беш күн бою тирешүү жүрүп жатты.

Акырында Курайш уруусунун эң улуу аксакалы Абу Умайя талашты жөнгө салууну көздөп, ордунан турду да сөз алып:

«- Айланайын коомчулук! Биз жакшылыкты гана каалайбыз! Жамандыкты эмес! Бул ыйык иш үчүн бири бириңерге кызганып, кек сактаганыңар туура эмес, таштагыла талашты! Канча убакыттан бери ушул маселени чече албай жатабыз. Андай болсо азыр ушу Харамдын эшигинен эң алгач ким кире турган болсо, ошол кишини калыс деп табабыз да, өкүмүнө ыраазы бололу!» деп колу менен Харам мечитинин Бани-Шайба каалгасын көрсөттү.

Аксакалдын пикири көпчүлүк тарабынан колдоого алынды. Эл тынчып калган кезде Харам мечитинин эшигинен Ааламдардын Мырзасы *(саллаллаху алехи васаллам)* кирип келди. Ал затты көрөрү менен ачуулуу жүздөрдү жылуу жылмаюу каптады. Анткени ал - Азирети Мухамад-ул Амин, тактап айтканда, өзүнүн чынчылдыгы, ишенимдүүлүгү менен көпчүлүктүн көңүлүнөн түнөк тапкан татыктуу инсан эле.

Мына ошондуктан Курайш уруусу аны көрөрү менен:

«-Мына Чынчыл инсандын өзү келип калды. Анын калыс болушуна баарыбыз ыраазыбыз!» деп кадимкидей кудуңдап калышты.

Маселе түшүнүктүү болгон соң Азирети Мухаммад ар топтон бирден адам чыгышын өтүндү да, желегин чечип жерге жайды. Тандалган кишилер Пайгамбардын ишараты менен Хажарул Асвадды желектин үстүнө койду да, ар бир киши бир учунан кармап көтөрүп барышты. Жаратылыш Нуру ал ташты өз колу менен ордуна койду. Ошентип, уруулардын ортосунда улам кызып бараткан тирешүүнү жана тутанышына аз калган согушту токтотуп калды.

Анын мындай кыраакылыгы, теңдешсиз ахлагы жана ушул сыяктуу улук касиеттери өзүн «Пайгамбарлардын Султаны» даражасына бийиктете турган улуу пайгамбарлыктын ошол мезгилдер үчүн гана билинбес белгиси болду.

Анын дин Ислам жолунда болгон согуштарда көрсөткөн өтүмдүүлүгү, тынчтык келишимдеринде, асыресе, Худайбияда көрсөткөн парасаттуулугу, тамчы кан төгүлбөстөн Меккенин алынышы жана хидаяттарга себепкер болушу, Хунайнда, Таифте колдонгон ажайып кыраакы мерчеми жана көрсөткөн адилеттүүлүгү эч бир адампенденин колунан келбей турган чыныгы даанышмандуулуктун үлгүсү болуп эсептелет.

Адампенде мындай парасаттуу жана кеменгер жандарга ар дайым таң калып, суктанып келишет.

***

Мисир падышасы нары кызыктуу, нары коркунучтуу түшүн мыкты жооруганы үчүн Жусупту зындандан чыгарууга өкүм кылат.

Азирети Жусуп *(алейхиссалам)* болуп өткөн окуянын аныгын кожоюн өзү билгенге чейин жана жабылган жалаанын жалган экенине Мисир падышасы күбө болмоюн зындандан чыгууну туура көрбөйт. Анткени Жусуптун *(алейхиссалам)* дилинде зынданда он эки жыл отурушунун адилетсиздик экендигин мүлдө эл билиши керек деген арзуу бар эле. Ал мына ошентип кыраакы акылы менен сабырдуулуктун жана парасаттуулуктун үлгүсүн көрсөтө алган. Кекчилдердин бул ишти дагы да ырбатып жиберишин токтотту. Өзүнө жабылган жалаанын бардыгы жалган экендигин далилдеп, кур дооматтан биротоло кутулууну каалагандыктан алгачкы чакырыкты дароо кабылдаган эмес.

***

Азирети Сулайман пайгамбар тестиер кезинде эле абдан зирек, акылдуу жана түшүнүктүү болгон. Азирети Мухаммад *(саллаллаху алейхи васаллам)* аны бул өзгөчөлүгү тууралуу төмөндөгү окуяны баян эткен:

“...Ээн талаада жол тартып эки аял бараткан. Экөөнүн тең эрчиткен бирден балдары бар. Аңгыча кайдан чыкканы белгисиз, ач карышкыр качырып кирип, шеригине караганда

чоңураак аялдын баласын көтүрүп качты. Акыйкатты өз көзү менен көрүп турса да олбурлуу аял чоңдугуна салып сапарлашынын баласын талашат:

-Карышкыр сенин балаңды алып кетти.

Кыска бойлуу аял жаны кашайып:

-Эмне эле жөөлүп жатасың? Сенин балаңды көтөрүп качпадыбы? дейт.

Ошентип, эки аял бул талашты адилеттүү териштирип алуу үчүн Давут пайгамбарга *(алейхиссалам)* барышат. Давут пайгамбар талашка түшкөн өспүрүм сөөлөттүү аялга таандык деген өкүм чыгарат[83]. Пекене бойлуу аял падышанын өкүмүнө ыраазы болбой, анын уулу Азирети Сулайманга  кайрылат. Азирети Сулайман ойлонуп туруп мындай дейт:

-Мага курч бычак алып келгиле! Баланы экөөңө тең бирдей кылып бөлүп берейин!

Анын айбаттуу сөзүнөн корккон пекене бойлуу аял:

-Кудай жалгагыр, азиретим, андай кыла көрбөңүз! Алла Тааланын мээримине бөлөнүңүз! Мейли, бала ушул аялдыкы болсун, андай болсо! деп чыйпылыктап, көз жашын көлдөтүп жиберет.

Анын эмне үчүн мындай кылып жатканын түшүнгөн Сулайман *(алейхиссалам)* бала пекене бойлуу аялга таандык деген өкүм чыгарат" (Бухари, Анбия, 40).

Анткени эненин баласактыгы баланын тирүүлөй мууздалышына жүрөгү эч качан ыраазы болбогону менен, баласын колдон алдырууга айласыздан макул болот.

***

Араис-и Мажалис аттуу китептен үзүндү:

«Баам-парасат жагынан эки аял мактоого татыктуу. Экөөнүн тең Азирети Муса тууралуу айткандары туура чыккан.

Бири фараондун байбичеси Асия. Сандыкка салынган ымыркай Муса сарайга алынып келинген соң, ага мээр төгүп, фараонго алып барат да:

Ары ойлонуп, бери ойлонуп, карамүртөз күйөөсүнүн мыкаачылык иштерин көз алдына элестетип, акырында тобокелге салып наристени күйөөсүнө көтөрүп барды.

"Кулак салчы Эреним! Кучагымдагы кулунчак экөөбүздүн уулубуз болсун. Келечекте бул бизди багып коргойт! Бул сүйкүмдүү табылга экөөбүздүн уулубуз болуп кала берсин! Акыркы өтүнүчүм ушуга жаман ниетиңди бурбай эле койчу! Суранам байым!"деп, дагы бир топ сөздөр менен күйөөсүн көндүрүүгө жан үрөгөн.

Экинчиси болсо, Шуайб пайгамбардын кызы Сафура. Ал Мусанын изги ахлагын көргөн соң:

"Атаке! Ага акы берип чабандыкка жалда! Анткени ал, сен жалдаган эң жакшы, күчтүү жана ишеничтүү киши!" деген.

***

Катардагы бардык мусулман пенде пайгамбарлардын фатанат-кыраакылык, парасаттуулук сыпатынан үлүш алып, акыл деген улуу нематты пайдалуу жагына колдонушу керек.  Кимге, эмнени, качан, кай жерде,  кантип сүйлөрүн эң мыкты билиши кажет.

Маселен, Жафар-и Таййар *(Алла ага ыраазы болсун)*   Хабашистандын падышасы Нажашиге Ислам дини тууралуу  маалымат берүүдө колдонгон аяр ыкмасы-мусулмандын парасаттуулугунун эң көркөм жана да ибараттуу үлгүсү.

Христиан динин тутунган Нажаши Курандан бир канча аят окуусун талап кылат. Кыраакы сахаба адегенден эле тануучу каапырларды эрөөлгө чакырган Кафирун сүрөөсүн эмес, Азирети Иса жана анын энеси тууралуу мактоолор менен кеп салган Марям сүрөсүн окуган. Азирети Жафардын *(Алла ага ыраазы болсун)*  мукам үнү менен окуган кыраатын берилгендик менен тыңдаган Нажаши  көзүнө жаш алат:

-Шек-күмөнсүз ушу мага угузгандарың менен Иса алып келген нерселер жалгыз нур булактан атырылып жатат!

Ошондон көп өтпөй дин Исламды Нажаши да кабыл алат (Ибн-и Хишам, I, 358-360).

***

Азирети Осмон тууралуу баяндала турган төмөнкү окуя бул жагдайды толуктап кетсин:

Күндөрдүн биринде Азирети Осмон *(Алла ага ыраазы болсун)* бир адамдын арам нерселерге көз жүгүрткөнүн байкап калат да:

-Көзүңдү арамдан сакта! дейт.

Ал киши таң калат:

-Урматтуу халифам! Арамга көз жүгүрткөнүмдү сен кайдан билип койдуң?

*"Момун мусулмандын парасатынан корккула! Анткени ал Алла Тааланын нуру менен карайт!"(*Тирмизи, Тафсир, 15) деген хадисти эсине салат. (Кушайри, Рисала, 238).

Азирети Хатижа, Азирети Айша жана Азирети Фатима *(Алла алардан ыраазы болсун)* энелерибиз кыраакылыкта, парасаттуулукта жамы мусулмандар үчүн эң изги үлгү болуп кала бермекчи.

Азирети Хатижа мал мүлкүн, жадакалса жанын да Алланын Элчисинин Ак Жолуна өз ыраазычылыгы менен тартуу эткен. Алгачкылардан болуп анын пайгамбарлыгын тастыктаган. Ушунусу менен алгачкы момун мусулман деген даражага ээ болгон. Мындай улуу даражаны багынткан энебиз Алланын Элчисинин аруу ахлагын изме из көзөмөлдөй ала турган көсөмдүккө, сезимталдыкка ээ эле. Фатима энекебизде болсо ардактуу атакесинен агылган мээрмандык, боорукелдик жана такыбалык болгон. Алардын ар биринин ар башкача артыкчалыгы болгонуна карабастан, ар биринин өзүнө гана таандык баасы бычылгыс кишиде сейрек кездешчү касиеттери сырттан назар салган кыраакы кишиге гана байкалчу.

***

Өз башынан өткөн окуяны Абдулкадир Гайлани мындайча баяндаган:

Күндөрдүн биринде көз алдымда бүт мейкиндикти каптаган ажайып бир нур пайда болду. Бул эмне болуп кетти экен деген ой акылыма кылт эткиче нур тараптан аваз келди:

-Эй Абдулкадир! Мен сенин Раббиңмин. Сенин ушу күнгө чейин аткарган ибадаттарыңа, дегеле жарамдуу амалдарыңа абдан ыраазымын. Ошо себептен мындан ары сага арам нерселерди адал кылайын!

Сөз бүтүп бүтө электе анын каргышка калган шайтан экенин билдим. Болушунча кыйкырдым:

-Эй шайтан! Жогол көзүмө көрүнбөй! Сен көрсөткөн нур мен үчүн түбөлүктүү азап.

-Кудайыңдын сага багыштаган даанышмандык жана курч парасаты менен колумдан кутулдуң! Бирок мен ушул ыкма менен жүздөгөн адамды жолдон чыгарган элем -деди да, көздөн кайым болду.

Дароо алакан жайып, чоң коркунучтан кутултканы үчүн Кудай Таалага ыраазылык билдирдим. Жамаат бул окуяны кызыгуу менен угуп жаткан. Көпчүлүктөн бир адам:

-Анын шайтан экенин кантип билдиңиз? деп сурады.

-Мындан ары сага арам нерселерди адал кылайын! дегенинен байкадым дедим.

Мына ушул парасатка баарыбыз өмүрү бою муктажбыз.

***

Анкарада Йылдырым Байезидди жеңген Амир Темир Осмон мамлекетинен бир топ жыл бою салык албай болот. Мөөнөт бүткөн соң Темурдун ордуна биз калдык деген Илханлылар салыкты алууну улантышат. Салык алмай II. Мурат хан такка келгенге чйин уланат. II. Мураттын доорунда абдан чыйралып, күч топтогон Осмон мамлекетинин билермандары ханга кайрылышат:

-Паашам! Ушу шүмшүктөргө эмне эле унчукпай, айтканын берип жатабыз? Мындан ары чыдамыбыз жетпейт ко. Андыктан күлүн көккө сапырып салалы, уруксат этсеңиз?!

Өзүнүн кыраакылыгы менен көп ишти ийгилик менен жыйынтыктаган Мурат хан өлкө билермандарынын ачуулуу талабына ибарат айтат:

-Алар ушу тапта биздин күчкө толгонубузду, кайра кубаттуу мамлекетке айланганыбызды аңдай элек. Эгер талап кылынган акчаны бербей турган болсок, кыжынып барып, болоор-болбос кол курап кайра келишери анык. Келишинен корпойбуз, бүлгүнгө учурашат, бөөдө мусулман каны төгүлөт... Андыктан талап кылгандарын азырынча бере бергиле! Акча үчүн мусулман канын агызууну каалабайм!

Бирок бул мамлекеттин өтө кубаттуулугун, жеңилбестигин каңкуулаш үчүн жана өздөрүнөн алдаканча алдуу, нары улуу мамлекеттен салык сурабай тургандай кылып, кандай таризде болсо да, Илханлалардын элчилерине ажайып бир жүрүш көрсөтүп койгула!

Тарых тастыктагандай окуянын жүрүшү кыраакы II. Мурат хандын мерчемине ылайык бачым өзгөрөт.

***

II. Мурат Хан уулу II. Мехмед Фатихти такка чыгарууга аракет кылышынын себеби бар эле. Анткени Мехмед жаш болсо да, башкалардай оюнкарак эмес, улуулардын акылына келбей турган нерселерди ойлонуп, атасына өтө татаал суроолорду берчү экен. Андагы артыкчылыкты, акылмандыкты көргөн атасы уулун улуу мамлекеттин падышалыгына ылайык көргөн. Мурат сарай ичинде, гүлзарда сейилеп жүргөн атасын көрүп, жанына чуркайт. Ал -ахыбал сурашкан соң мындай дейт:

-Журтатасы атакем! Өзүңүз теңдүү курбалдаштарыңызга салыштырмалуу үстүңүздөгү опол тоодой оор жүккө, аламан түйшүккө моюн бербей дагы деле болсо жаш көрүнөсүз. Жашыңыз башкалардыңындай эле биртопко барып калганы менен белиңиздин бекчейбегенинде бир сыр болсо керек. Ар түрдүү кыйынчылык жана оор күндөгө карабай, жаштардай акылыңыз тунук, ой-пириңиз дагы эле жүйөлүү, дене турпатыңыз каармандардай салмактуу. Бир карасам уруш майданында албууттанган колбашысыз, бир карасам илим жыйындарында салабаттуу устатсыз, бир карасам эл-журтка бериле кызмат кылып, сезимтал дервиштейсиз!... Сизде күн-түн деген нерсе жок. Баары окшоштой. Түмөн түйшүк жондон басып турса да жаш көчөттөй ийилбей, жандүйнөңүз жабыркабай кантип чыдап жүрөсүз? Мунун сырын айтыңызчы? Акыл-эстин тынымсыз чабытташы адампендени жабыркатат, мүдүрүлтөт. А сизде эч кандай өзгөрүү жок, салабаттуу турпатыңыз дале чыйрак! Акыл эсти таңдандырган өзгөчө мүңөзгө жетүү үчүн, кемибес кеменгерлик, чаалыкпас акылмандык үчүн кандай даары колдондуңуз? Уулуңузга ушуларды айта аласызбы? Мен сиздин жолуңуздан жүргүм келет!

Мурат хан жеткинчек жаштагы уулунун суроолоруна бир чети таң калса, бир чети ичинен ыраазы болуп береги тарыхты насааттады:

*-Алдыңа кетейин каралдым! Сен мени абдан кубанттың! Аалам атпай жана жаамы макулук ибадат кылган Кудай Таалам сага багыштаган артыкчылыктарын дагы да арбытсын. Ушундай кенен, ушундай татаал маселелерге болгон кызыгууңду арттырсын.*

*Өмүрүн туура жолдо өткөрүп, одүйнөгө кеткен жандар акырет ааламынын кыялга сыйбас нематтарына ээлик кыларына бекем ишенем. Бул ишенимде эч кандай шегим жок. Ошо себептен Жаратканга ибадат кылганда, чын дилден берилип орундатам. Сен айткандай бул оопасыз машакат дүйнөдөдө тарткан азаптын акыбетин Алла Таалам акыретте эселеп берерин бөркүмдөй көрөм. Кандай гана шарттарда болбосун Ага жалбарып мунажат кылып келем. Асыресе Анын маңдайыма жазган тагдырын чоң сыноо деп билем.*

*Уулум! Бардык сөзгө ишене бербе, Ар башкача болуп жараян этилген окуялардын ички мазмунун, акыйкат өзөгүн үйрөнүүгө болгон кайратыңдан жазба!*

*Бышып жетилген мөмө жемишти баары жакшы көргөнү сыңары, көптү көргөн, тажрыйбалуу-билимдүү даанышмандарды ар убак эл өзү тандап алат. Таттуулугу ченде жок жүзүм турганда, быша элек кычкыл мөмөнү жеш акыл тайкылыгынын белгиси.*

*Кээ-кээде ата-бабаларымдын адамдык сапатын, мүнөзүн, баскан жолун талдадым. Бизден кийинки урпактын басар жолу, ойлор ойу, тутунар көрөңгөсү тууралуу көп ойлондум. Ушу кезге чейин сөзгө алынып, сүйүлүп, урмат көрүп, алкыш алып келдик. Буга шүгүр деш керек. Мына ушул жакшылыктын түбөлүккө уланышын арзуу кылып келем.*

*Бир нерсенин уланып кетишин басым, буйрук, күч, кылыч, зомбулук менен камсыз кылуу мүмкүн эмес. Акыл, чара көрүү, сабырдуулук, арканды узун таштоо жана албетте тажрыйба зор мааниге ээ. Биринчи айтканым ар убак үчүн өтүмдүү эмес, кесепети көп. Экинчи жолдун жалгыз өзү ишке анчейин жарабайт. Улуу ийгиликтер үчүн экөөн айкалыштыра ишке салуу керек! Ардактуу бабаларыбыздын албан жеңиштеринин сырткы көрүнүшүнөн кылыч көрүнгөнү менен аныгында акыл-парасат жана сүйүү күчү менен жүзөгө ашканын эсиңден чыгарба.*

*Каралдым! Адилеттикти эгерим колдон чыгарба. Анткени Алла адил, адилеттүү кулдарын сүйөт. Мындай караганда сен Анын жер бетиндеги өкүлүсүң. Ал сага көптөгөн жакшылыктарды жаадырган, мына эми сени мусулман журтчулугунун башына келтиргени турат!..*

*Уулум! Бул дүйнөдө үч түр адам бар:*

*Биринчи тайпа: акыл-эси жайында, эркиндиктин даамын таткан жана ой жүгүрткөн, адаттан тыш өзгөчөлүгү жок пенделер.*

*Экинчи тайпа: Эч нерседен кабары жок, буйрук, эскертүү, насаат деген нерселерге кулак төшөп коюшпайт. Өз жыргалын гана ойлошот. Бүт нерсени билгендей кыйын боло беришет. Булар өтө кооптуу топ.*

Үчүнчү тайпа: *Кайсы жол туура, кайсы жол терс экенине кызыкпаган жандар булар. Бирок бул абалга алар өз каалоосу менен эмес, чөйрөдөгүлөрдүн таасири менен түшүп калышкан. Айтылган насаатты кабылдашат, сөз угушат, туура жолду тандашат. Булар эң кооптуу топ деп эсептелинет.*

*Айланайын уулум! Улуу Жараткан эгер сени алгачкы тайпанын адамы кылып жараткан болсо, сүйүнүчүм да, алкышым да чексиз. Эгер экинчи тайпанын адамы кылып жараткан болсо, айтылган акыл-насаатты кунт коюп угууну, эскертүүлөрү жадыңа бек түйүүнү кеңеш кылам. Бирок үчүнчү тайпанын адамы боло көрбө! Алар Аллага да, адамдарга жа жага беришпейт.*

Падышалар колуна тараза кармаган адамга окшош. Бирок колундагы таразаны туура кармаган жан - анык падыша. Мына ошондо гана Кудуреттүү Алла Таала сага жакшылыгын жаадырат. Сени салих момундардын тайпасына кошот. Бүт нерсе Ага таандык, бүт нерсени Ал гана билет... »

Мынакей, ата-баланын акактай тунук акылы жана аруу парасаты...

***

II. Байезид Велинин кайрымдуулук, жогорку окуу жай, бейтапкана жана башка жакшылыктуу кызматтарынын жанында Ислам илимдерине жана маданиятына зор маани берген. Анын падышалык доорунда Осмон Ислам мамлекетинин маданияты менен колөнөрчүлүгүнүн пайдубалы түптөлгөн. Италиялык атактуу куруучу жана сүрөтчү Леонардо да Винчи II. Байезид ханга кат жазып, Истамбулдагы мечит жана башка жайлардын курулуш долбоорун жеке өзү жасап, курулуш иштерин көзөмөлдөп берүү сунушун билдирет. Сунушту уккан Куббеалты вазирлери катуу сүйүнүшөт. Сопулук сезимтал түшүнүктөгү Байезид хан:

«-Эгер анын сунушун кабылдай турган болсок, көрүнүш жагынан чиркөө кейиптенген курлуш пайда болору айдан ачык. Мындай шартта өзүбүздүн Ислам маданияты жана анын өзгөчөлүктөрү эч качан өнүкпөйт!» деп сунушту четке кагат.

Бул көзкараш акылман, парасаттуу, нары кыраакы, рухий дүйнөсү сергек мусулмандын аң-сезимин чагылдырып турат. Байезиддин арты менен Ислам дининин жалпы

картасы жыйырма төрт миллион чарчы километрге кантип жеткен болсо, дин Исламдын маданияты да ошончолук бийиктекке көтөрүлгөн.

***

Жыйынтыктап айтканда, кыраакылык жана парасат момун мусулман үчүн зарыл сыпаттардан. Шах ал-Кирмани мындай дейт:

«Кимде ким көзүн арамдан, напсисин шакыбаттан сактап, жүрүм-турумун тизгиндеп, рухдүйнөсүн сүннөт менен сугарып, адал тамак менен азыктанган болсо, анын акыл-эси, парасаты эч качан адашпайт!»

## 22. НАПСИНИ ТАРБИЯЛОО ЖАНА ЖҮРӨКТҮ АРУУЛОО

Напсини тарбиялоо жана жүрөктү арууло Ислам ахлагын өздөштүрүүдөгү алгачкы кадамдардын бири. Тарбиялоо жана арууло өнөктүгү ошол эле учурда адамдык акыбеттин жакшы же жаман жакка ыкташын аныктай турган маанилүү жөрөлгө.

Бул ишке киришүүдөн оболу Кудайдын эркине баш ийип, азгырык каалоолорго жана жагымсыз абалдарга каршы белсене күрөшүү зарыл. Ар бир момун мусулман өз кемчилигин, айыбын, алсыздыгын жана билимсиздигин аңдап, моюнга алып, Жараткан Кудуретти бүтүн Улуу сыпаттары менен таанып, ушул аң-сезимдин жетегинде жүрүм-турмуна багыт бериши керек. Мына ушул оор иш жүзөгө ашкан чакта, Куранда  айтылгандай «жамандыкка күч менен буйруган напси[84]» жаманатты сыпаттан арылып, жакшылыкка жанашат.

Напсини тарбиялоо нары кыйын, нары маанилүү иш болгондуктан «чоң казат» атка конгон.

Алланын Элчиси катышкан акыркы Табук жүрүшү ашкере оор, огоэле кыйын жүрүш эле. Ислам кошууну миң чакырым барып, кайра кайтып келатышкан. Мединага жакындап калганда өң-алеттен кыйла эле азып калышкан. Сөөлү качып, чач-сакалдары үрпөйүп жүдөп келатышкан эле. Мына ушундай мезгилде Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* кутман сахабаларына кайрылат:

-*Биз азыр кичи казаттан чоң казатка баратабыз!*[85]- . Ансыз да арып-ачып араң келаткан сахабалар аңкая таңыркашат:

-Оо, Алланын Элчиси! Кебетебиз бул болсо! Мындан да чоң казат барбы? - дешет. Жаратылыш Нуру *(саллаллаху алейхи васаллам)* мыйыгынан жылмая:

-*Азыр болсо чоң казатка, напси менен күрөшүүгө кайтып баратабыз!* деген экен (Суйути, II, 73).

Бул өңүттөн карай турган болсок, Сүйүктүү Пайгамбарыбыздын пайгамбарлык тарбиясы напси менен айосуз күрөш аркылуу ишке ашкан. Ушул тарбияга алынган кутман сахабалар жемиштей бышып-жетилип, кемелине келген инсанга айланып, өрнөк муун атанышкан. Ибни Масуд *(Алла ага ыраазы болсун)* Алла Элчисинин тарбиясында жетилип, зикир жана шүгүр кылуунун рухий таризин үйрөнөт. Сөзүнүн жана өзүнүн тууралыгы, чынчылдыгы себептүү 848 хадис жаттап айткан Ибни Масуд Азирети Пайгамбарыбыздын рухий абалын мындайча эскерген:

«Алла Элчисинен ушундай бир ажайыптарга күбө болот элек дейсиң, жеген тамагынын зикирин укчубуз» (крз. Бухари, Манакыб, 25).

Мурдалары төө багып жүргөн Ибни Масуд туура жолду таап, Алла Элчисинин рухий тарбиясын алгандан тарта жандүйнөсү дайрадай чалкып, тереңдеп, жүрөгүнө Теңири жараяндар байырлайт. Тарыхтагы атактуу Куфа мектеби ушу залкан сахабанын мурасы. Дүйнөнүн эң чоң укукчусу Имамы Аазам абу Ханифа Куфа мектебинен чыккан. Абу Ханифа куруп кеткен Ханафи мазхабы жашаган сайып Ибни Масудка сооп агыла бермекчи. Ушул өңдүү сахабалардын денеси топуракка айланса дале айткан сөздөрү, берген өкүмдөрү мусулман журтчулугу менен кыяматка чейин жашай бермекчи.

«Дилмаек» рухий тарбия өнөктүгүндө жүрөккө таасир берүү үчүн пайгамбарлардан жана олуя инсандардан калган рухий кенч. Напсисин тарбиялап, жүрөгүн аруулаган пенде өзү жашаган рухий абалды тилге келтирет. Сезимталдык жана ыкластуулук менен айтылган сөздөр угармандын кулагынан жүрөгүнө жол таап, кайырлуу таасир калтырып, руханияттын жана берекенин өөрчүшүнө өбөлгө түзөт.

Пайгамбарлардын мураскору саналган аалымдар жана көсөмдөр тарбия астындагылардын жаман абалын жоюдан оболу дилмаек аркылуу жүрөктөрүн жумшартып, оңолууга тапташат. Напсинин албуут ачуусун басып, бушайманчылыктын шамалына какташат.

Сүйүктүү Пайгамбарыбыздан чынжыр сымал келип, анык устаттардын көңүлүнө агылган береке рабыта жана дилмаек жолу менен момун мусулмандарга жетет. Азирети Мухаммаддын үлгүлүү адеп-ахлагынын момундардын жүрүм-турумунда таасым көрүнүшү мунун мисалы.

Дилмаек канчалык ибадат менен коштолсо, ошончолук ийгилик жаралат. Жүрөк дилмаектен алдын угармандын абалына жараша күүлөнөт. Дилмаекти оорулуу менен баарлашып, анан ага дабаа (рецеп) жазуу ишине салыштырууга болот.

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* сахабаларын тарбиялоодо биз сөз кылып жаткан дилмаекти эң таасирлүү усул катары колдонгон. Анткени Жараткан Өз Элчисине:

«Сен үгүт айтып, эскертүү бер. Эскертүү момундарга пайда берет» (Зарият, 55).

«...Эскерткин! Анткени сен так гана эскертүүчүсүң» (Гашия, 21) деп буйруган.

«Сахаба» жана «сукбат-дилмаек» сөздөрүнүн бир уңгудан чыгышы өзүнчө көңүл буруууга арзыйт. Кутман сахабалар Алла Элчисине бапестеген сүйүү, сый-урмат жана адеп-ахлак аркылуу рухий тарбиядан олжолуу чыгышкан. Дилмаек учурундагы тынчтыкты, берилүүнү алар түбөлүктүү рухий пайдага тунуп калуунун шарты катары баса белгилешкен:

«Азирети Пайгамбарыбыздын дилмаегинде олтурган маалда башыбызга бир канаттуу конуп алгандай, кыймылдасак эле учуп кете тургандай жымжырттыкка сүңгүйт элек» (крз. Абу Давуд, Суннат, 23-24/4753; Ибн-и Маажа, Жанаиз, 37).

Жаратылыш Нурунун дилмаектери, жыйындары мына ушундай эки тараптуу берилүү менен өтчү экен. Аны айланасындагылардын жандилден берилип кулак төшөгөндүгү угармандардын тынчтыкка мемиреп, кыймылсыз отурушунан билинчү. Сахабалар андан тартынып, аша ийменгендиктен, түйүндүү маселе тууралуу суроо сураганга батынганы чыкпаптыр. Ошол себептен чөлдөн бир малчы келип, дилмаекке катышып суроо сураса, көп маалыматтарды алмакпыз деп тилек кылышчу экен.

Ислам инсанынын түптөлүшүндө напсини тарбиялоонун зор мааниси бар. Каапырлык, түркөйлүк, жаман ой-пикир, жаңылыш ишенимдер жана жагымсыз мүнөздөрдөн арылуу - напсини тарбиялоо жана жүрөктү арулоонун алгачкы кадамдары. Тактап айтканда, динибиздин өкүмдөрүнө каршы келген ишеним жана ахлактык ар кандай ката иштерден арылуу. Жүрөктү жаман ой-пикирден тазалагандан кийин ыйман, илим, даанышмандык, ийги сезимдер, изги мүнөз жана такыбаалык менен тарбияланып, руханиятка багыт алуу экинчи кадам болуп саналат.

Адамзаада бул жашоого сынак үчүн келгендиктен санмиң жамандыкты камтыган напси деген илдет менен сөзсүз түрдө күрөшүүгө мажбур. Адамбаласы даражалардын да, мартабалардын да кол жеткис эң бийигине чыккан чакта деле дүнүйө, напси жана шайтан үчтүгүнүн тузагы, айла-амалы жана азгырыгы аны тооруганы тооруган. Жаратканга кул болуунун баалуулугу мына ушул жерде. Аныгында ушул кооптуулукту аттап өтүп, бул жалгандын азгырып турган алдамчылыгынан аман чыгып, такыбаалыкка сүңгүүдө жатат.

Инсандын ички дійнөсіндөгі баш ийбөөчілік, ээнбаштыкты жана такыбалыкты Азирети Мавляна мындайча сірөттөйт:

*«Эй, жолоочу! Чындыкты ійрөнөм десең, Муса да, Фараон да өлгөн жок. Алар бігін сенин ичиңде жашап келет. Сенин ичиңе, жандійнөңө кирип, дале болсо ортолорундагы салгылашуу, кірөшіі жіріп келет! Мына ошондуктан сен ал экөөні тарых баракчаларынан эмес, өзіңдін ичиңен издешиң керек!»*

Азирети Мавлянанын дагы бир катар учкай кептеринен:

*«Денени ашыкча азыктандырба! Анткени ал акыр аягы топуракка бериліічі курмандык. Сен эң алды көңіл дійнөңді аздекте, асырап бак! Бийик, жогору жакка баруучу жана Теңири ырайымдан шарапат таба турган - мына ошол сенин жандійнөң!»*

*«Денеңе бал-каймак өңдүү нерселерди аз бер! Себеби аны ашыкча азыктандырган адам, акырында напсинин торуна тішіп, өкініічілөрдөн болуп калат.»*

*«Жандійнөңө рухий даам-өнімдөрдөн көбірөөк бергин! Ага сергек ой-жігіртіі, терең тішінік жана рухий азыктардан бер, рухуң бара турган жерине кыйналбай, кічтіі болуп жетсин!»*

Чынында эле напси  тарбияланган чакта адамзааданы макулук ичинен эң бийик мартабага көтөргөн, ал эми тарбия көрбөсө жамандыкка, жексур иштерге белчеден баткыра турган ортомчу. Муну кудум кош миздүү бычакка окшотууга болот.

Ошо себептен киши табиятындагы жамандыкка ыктаган азоолукту тарбиялап, такыбаалыктын үрөөнүн өндүрүү үчүн иралды напсини тарбиялоо, жүрөктү аруулоо зарыл. Анүчүн ар бир инсан шык-жөндөмүнө, мүмкүнчүлүгүнө жараша Кудайды таанууга жана жарамдуу амалдар менен Жаратканды аруулап, улуктоого милдеттүү. Мына ушул жагдай “кулчулук” деп аталат.

Напсини тарбиялоого Кудай Таала кайра-кайра касам кылып, өтө жогору маани берген. Шамс сүрөсүндө:

“Күн жана анын жарыгына ант, анын артынан ээрчиген Айга ант, жарыгын жайылткан күндүзгө ант! Күндүздү каптап, жаап калган түнгө ант! Асман жана аны Жаратканга ант! Жер жана аны төшөөчүгө ант! Напсиге жана аны жайгаштырганга ант! Напсиге бузулууну да, такыбаа болуу илхамын да салды. Кимде ким аны тарбияласа, сөзсүз ийгиликке жетет. Кимде ким жамандыкка көмсө, сөзсүз зыян тартат!..” (Шамс, 1-10) деп буйрулган.

Жараткан Алла бул аят аркылуу толук он бир жолу ант этти. Маанини күчөтүү үчүн “СӨЗСҮЗ” деген жандоочту колдонгон. Бул тариз тегин жерден жаралбаганын, айланып келип эле биз адампенденин пайдасы үчүн айтылганын жадыбыздан чыгарбасак.

Алла Тааланын Куранда напсини тарбиялоодон башка эч бир жагдайга, жогоруда айтылгандай, он бир жолу ант этпегени көңүлдү бурат. Адамбаласынын кутулушу үчүн напсини тарбиялоонун канчалык маанилүү жана зарыл экенин далилдөөгө бул акыйкат жетиштүү.

Тасаввуф илиминде напсинин каалоолорун азайтып, анын денеге болгон бийлигин сындыруу жана ушул жол аркылуу рухтун өкүмдарлыгын тургузуу-баштан бери биз сөз кылып кеаткан тарбиялоо ишинин өзөк манисин туюнтат. Бул иш напсиге каршы эркти күчөтө турган риязат жолу менен, башкача айтканда, жеп-ичүү, уктоо жана сүйлөөдө чек-ченемге бек болуу өңдүү усулдар менен жүзөгө ашат. Бирок бул саналган жагдайлар напсинин бийлигин жыгуу үчүн алгачкы кадам. Эскерте кетчү нерсе: башка жагдайларда болгону сыңары бул усулду жүзөгө ашырууда теңсалмактуулукту колдон чыгарбоо зарыл. Анткени өмүр жана денетурпат Жараткан Алланын бизге багыштаган аманаты.

Каршы туруп, таймашуудан напси эч качан өлбөйт, тек гана көзөмөлгө алынат. Бул жердеги максак-напсини биротоло жексен кылуу эмес, аша чабуудан тыйып, арзуу жана каалоосун Теңирий ыраазылыкка төп келе тургандай кылып тарбиялоо.

Напсини тарбиялоо учурундагы башка бир маанилүү, нары зарыл жагдай-бул жүрөктү аруулап, таза абалга келитрүү. Жүрөк, аныгында,  Жараткан Кудурет ээлей турган, Ал назар эте турган адам денесидеги бирден бир баалуулук. Бир сарайды алалы. Андагы такка

падышадан башкасынын отурушу көзгө өөн учурап эле тим болбостон олуттуу маселелерди жаратары бышык. Анын сыңарындай дене да өзүнчө бир хансарай. Андагы так - жүрөк, Алладан башка, тактап айтканда напсилик кумар, азгырык пикирден жана жат жосундардан арылышы керек. Керисинче, жүрөк каалгасы Теңирий жакшылыктарга ачылгыс абалга жетет. Бирок бул айтылгандар Алладан башкага сүйүү бапестелбеши керек дегенди түшүндүрбөйт. Напсини тарбиялап, жүрөктү аруулоо жолу менен башка нерселерге байлануудан азат болгондор тарыхтын залкарлары экенин таналбайбыз. Бирок, ата-эне, мекен, бала-чака жана мүлккө болгон сүйүүнү жүрөктөн такыр өчүүрүүгө болбойт. Белгиленген чектен аша чапмайын бул саналгандарды сүйүүнүн пайдасынан башка эч кандай зыяны жок.

Жүрөктү аруулоонун маанисин аңдоо үчүн жүрөктүн заттык жана руханий жошоодогу ордун билүү жетиштүү. Жүрөктүн жашоо үчүн, сынак дүйнө үчүн маанилүүлүгүн Сүйүктүү Пайгамбарыбыз мындайча маалымдаган:

*«...Адамдын денесинде кичинекей гана эт бар. Ал жеткилең жана изги болсо, тулку дене жакшы, ал жаман болсо, дене турпат бүт бойдон жаман. Абайлагыла, ал-жүрөк!”* (Бухари, Иман, 39).

Түбүндөгү тешигин жамабай туруп капты толуурууга жанүрөө пайдасыз экенин Азирети Мавлана бир икаяда баян эткен. Анын сыңарындай, ибадаттар арууланган жүрөк менен орундалган чакта гана ээсинин эки дүйнө таалайына себепчи болору айдан ачык. Анткени амал-ибадаттар ниетке жараша баага арзыйт. А ниет болсо, жүрөк амалдарынын бири. Андыктан ниеттин калыс болушу жана ыклас менен шөкөттөлүшү шарт.

Жаамы рухий илдеттерден айыгып, арууланып, Кудайга бапестелген сүйүү менен толтурулган жүрөк, күзгүдөй тунук көңүл менен көз жумган пенделер азаптан анык кутула алышат.

«Ал күнү Алланын алдына калби салим- арууланган жүрөк менен келгендерден башка мал-мүлк да, бала-бакыра да эч кимге пайда бербейт” (Шуара, 88-89).

Руханий арууланую жана тазалануунун натыйжасында бышып жетилген, ийкем жүрөккө жана тизгинделген токпейил напсиге ээ болуу үчүн сөзсүз аткарыла турган бир топ шарттар бар. Алар төмөнкүлөр:

а. Адал тамак
б. Кечирим тилөө жана дуба
в. Куран окуу жана буйрулган өкүмдөргө баш ийүү
г. Ибадаттарды чындилден берилүү менен орундатуу
д. Кайрым
е. Түндү жарамдуу амалдар менен сергек өткөрүү
ж. Алланы зикир кылуу жана ойду чачыратпоо
з. Алла Элчисин сүйүү жана ага салават айтууну салтка айлантуу
и. Өлүм жөнүндө ойлонуу
к. Чыныгы жана чынчыл момун мусулмандар менен чөйрөлөш болуу
л. Ахлакты оңдоо

Мына ушул шарттарды кынтыксыз жана такай орундата өмүр кечирүүнүн натыйжасында аарданган жүрөк-калби салим дүнүйөнүн кара тактарынан арылып, таптаза күзгү сыяктанат жана Кудай Тааланын көзөл сыпаттары байыр ала турган жайга айланат. Мындай абалга сырттан күбө болгон Жаратkан пендесин сүйөт, ага ыраазы болот.

Жаратkан Алла бүт нерсенин жаратуучусу жана ээси. Андыктан Ал эч нерсеге, эч бир макулуктун жардамына кыпындай да муктаж эмес. Биз билген жана билбеген бүт нерсе Анын түгөнгүс казынасында сөзсүз бар. Андыктан будүйнөдө Ага ылайыктуу, Ага алып бара турган эч кандай баалуу белек жок. Ал мүлдө жакшылык жана сулуулуктун булагы. Ошол себептен бар ааламдын ичинен эң сулуу, эң кымбат нерсе-бул Улуу Алла Тааланын токсон тогуз ысым-сыпатына күзгү болала турганчалык таза, тунук жүрөк. Андыктан арууланган,

таксыз жүрөктү белекке ала буруу Аллага жагат. Ансыз деле Ал Өзүнө “калби-салим (аарданган, таксыз жүрөк” менен келүүнү буйруп жатпайбы жогорудагы аятта.

*Изгилик элестери*

Мута чабышынан ибараттуу бир элес. Ошентип, бир ууч Ислам кошууну Мута чөлкөмүнүн кыйырына келет. Жазыктын баш аягы кунан чабым. Кол токтогон эки аралык – кыйкырса үн жеткидей. Обочодон тиктешип, обочодон кекенишет. Бирине-бири ыкыс берчүдөй тиштенип кектүү, өчтүү. Тайманбас Азирети Зайд дароо жоо тарапты көздөй чабуулга өтөт. Ыйманга сугарылган жандардын «Алла» сыйкырдуу сүрөөнү мусулмандарга дем болуп жатты. Чабыш күч алган кезде Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* арка туткан берендеринен деп эсептелген, Меккелик алгачкы сегиз мусулмандын бири, бул жүрүштүн аскербашчысы Азирети *Зайд (Алла ага ыраазы болсун)* туш тараптан жааган жанчар, найзалардын курмандыгына айланып, шейит кетет.

Бул учурда Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам)* мечиттин минбарында окуянын бардыгын сахабаларына айтып берип жаткан болот. Чабыш майданы анын көз алдына тасмадай тартылат. Пайгамбарыбыз айкаш жазыгында кезек кезеги менен шейит кеткен эрен колбашыларды атап, муңайган калыбында:

*«Тууну Зайд бин Хариса колуна алды. Шайтан дароо анын жанына келди. Жашоону, дүйнөнү кооз кылып, өлүмдү болсо жаман кейипте көрсөттү. Зайд каргыш ургур шайтанга:*

*-Бул учур жүрөктөгү ыйманды бекемдеп, курчута турган маал! Сен болсо мага дүйнөнү жакшы көрсөткүң келип турат! деп, алгалай берет. Салгылаша баштады. Каап, ал да шейит кетти. Ал үчүн Алладан кечирим тилегиле» деп буюрат».*

Андан соң сөзүн улайт:

*«Ал азыр бейишке кирди, ал жерде (кубанчы койнуна батпай, буту бутуна тийбей) жүгүрүп жүрөт! Андан соң асабаны Жафар алды. Шайтан заматта анын жанына жете келди. Жашоону, дүйнөнү ага кооз кылып, өлүмдү болсо жаман кейипте көрсөтүүгө жандалбас урду. Жафар ал наалатыга:*

*-Бул учур мусулмандар жүрөгүндөгү ыйманын бекемдеп, курчута турган учур! Сен болсо мага дүйнөнү жакшы көрсөткүң келип турат! деп, алдыга илгериледи. Душманга чабуулга өттү. Салгылаш күч. Эх, бул берен дагы шейиттиктин шербетинен даам татты. Мен анын шейит кеткенине күбөлүккө өтөм[86]».*

Анан:

*«Боордошуңар үчүн Алладан кечирим сурагыла. Ал шейит болуп бейишке кирди. Азыр ал бейиште жакуттан жасалган эки канат менен каалаган жагына учуп-кайкып жүрөт»* деп буюрат.

Алла Элчиси *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*«Жафардан соң асабаны Абдуллах бин Раваха алды!»* деп унчукпай туруп калат. Ансарлар бир башкача болуп, өздөрүн ыңгайсыз сезишет. Шекшинишет. Абдуллах бин Раваханын Алла жана Элчисине жакпаган бир жорук жасап койдубу деген ойлор мээ кемире баштайт. Аныгында Азирети Абдуллах бул маалда асабаны колго алып, бир жагынан аты менен жоо колун аралай жиреп кирсе, бир жагынан азгырык напсисин чөгөлөтүү үчүн жанүрөп жаткан эле.

-Эй, напсим! Мен сени өзүмө моюн сундурам деп ант ичтим. Сен буга өзүң ыраазы болуп баш ийесиң, же болбосо күч менен баш ийдирем! Сага бейиш анчейин деле жакпаганын көрүп турам! Сен дененин ичинде бир гана тамчы суусуң! Эй, напсим! Сен өзүңдү өлбөймүн деп ойлоп турасыңбы? Эгер ошол эки инсандай тайманбай шейиттикти тандасаң, туура кадам таштаган болосуң! Эгер кечигип калсаң шермендең чыгат!

Бул учурда бармагынан жараланган Абдуллах атынан жерге түшүп, бармагын буту менен басат да:

«Сен болгону канап жаткан бармаксың! Алла жолунда алып олтурасың бул жаракатты!» деген маанидеги ырды кыңкылдап, колуна күч келтирип жаткан бармагын жулуп таштайт. Кайра айыгышкан майданга кирет. Ал бир тараптан душманга каршы кичи казатты, экинчи жагынан напсине каршы чоң казатты ийгиликтүү улантып жаткан эле:

-Эй, напсим! Эгер жубайыңан кол жууп калам деп күдүктөнүп жатсаң, аны үч талак менен толук бошоттум. Эгер кулдарың үчүн санаа чегип жатсаң, аларды да азаттыкка чыгардым. Жок, эгер бакчаларыңдан ажырап калам деп кооптонуп турсаң, аларды да Алла жана Элчисине багыштап, садага чаптым.

Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам)* сөзүн улап:

*«Абдуллах бин Раваха күч-кубат топтоду, колунда асаба болгонуна карабай, душмандар менен салгылашып жатып шейит кетти. Арасат болуп бейишке кирди. Ал үчүн да Алладан кечирим тилегиле!»* деп буюрат.

Абдулланын *(Алла ага ыраазы болсун)* бейишке арасат кириши ансарларга өтө оор келет:

-Оо, Алланын Элчиси! Эмне себептен мындай болду?

Азирети Пайгамбарыбыз *(саллаллаху алейхи васаллам):*

*-Ал жараланган кезде душман менен салгылашуудан тартынды. Андан кийин напсисин теске салып кыйнады, күчүн топтоду, андан соң шейит болду! Бейишке кирди. Мага алардын бейиште алтын тактыларда отурганы көрсөтүлдү. Бул кезде Абдулланын тактысы досторунукунан бираз төмөнүрөөк, ийри болгонун көрдүм. Себебин сураганымда:*

*«Абдулла жоо колу менен каруулашууга баратып, анча-мынча арабөк, арсар абалда болуп, андан соң салгылашууга барган эле!» деген жооп келди»* дейт.

Ошентсе да, Азирети Абдулланын шейит болуп бейишке кириши ансарларды сүйүндүрбөй койгон жок.

Алланын Элчисинин нур көзүнөн мөлт-мөлт эте жаш чертилди:

*«Азыр асабаны Алланын кылычтарынан бири колуна алды. Натыйжада Алла эрендерге жеңиш ыроолоду»* деп буюрат (Бухари, Магази, 44; Ахмед, V, 299; III, 113; Ибни Хишам, III, 433-436; Вакиди, II, 762; Ибни Саад, III, 46, 530; Ибни Асир, Усдуль-Гааба, III, 237).

Окуядан байкалгандай, напси менен шайтан адампенденин жолун тээ өлгөнгө чейин тооруганы тооруган. Андыктан ар дайым сергек болуп, аларга каршы күрөштү көз ирмемче токтотпошу абзел. Ошол эле маалда Жараткан Алланын колдоосуна башкалкалоо албетте ишти жеңилдетет.

“Сага өлүм келгенге чейин Раббиңе кулчулук эт!” (Хижр, 99).

***

Ислам дүйнөсүндө аттын кашкасындай таанымал олуялардан Абдулкадир Гайлани олуя көрүнөө билимдин баралына жеткен соң менсинүү, напсинин торунан оолак болуу үчүн, көөдөнүн Жараткандан алыстаткан сантүркүн ыпластыктан сактоо үчүн узак жылдар бою Багдаддын уранды үжүрөлөрүндө жашаган эле.

Шахы Накшибанд алгач напсин теске салып, текеберчиликтен арылып, өзүн алсыз, аша муктаж деп билүүнүн үлгүсүнө жетүү үчүн оорулуу, карып адамдарга, жарат алган жолбун айбанаттарга жардам берип ак кызматын өтөп, жети жыл бою эл өтчү жолдорду шыпырып тазалоо менен кичипейилдиктин өрнөгүн өзүнүн замандаштарына да, келечек муунга да көрсөтүп кеткен.

***

Имам Газали өз учурундагы илимдердин сересинде болсо да, Жаратканга жакын кулпенде болуу үчүн бар күчү менен каранын отун тутандырган напсиге каршы күрөш жарыялап өмүр кечирген.

Ал илимдин сересиндеги учурун мындайча мүнөздөйт:

«Агез акыл жана шарият илимдери менен шугулданган кезим эле. Окуучуларым көп болучу. Өзүм жөнүндө ойго баттым. Напсинин ар түрдүү ыпластыктарына бел байлаганымды көрдүм. Илимдеги ниетим жөнүндө ойлондум. Дилимдин Алла ыраазылыгы үчүн эмес, мансапка, элге таанымал болууга ыктаганын байкадым. Ошентип, чоң жоготууга учурай турганымды, жарга такалганымды  анык түшүндүм. Өзүмө-өзүм:

«Кана, тез бол, өмүрүң өтөсүнө чыкканы турат. Алган илимиң акыйкатка, тажрыйбага жуурулушпаса, абалың оор. Азыр керексиз ыпластыктардан арылбасаң, тоскоолдуктан өтпөсөң, акыбетиң аянычтуу өкүт менен аяктайт!» дедим.

Ошондо бир өзгөрүү болду. Дүйнөдөн жана дүйнөнүн аркасынан сая куугандардан алыс болуу менен, дүйнөнүн тышы жалтырак ичи калдырак сантүр лаззаттары менен акырет ышкысынын ортосунда алты ай алдастап, ыйлап, сыздап өмүрүм уланды. Жүрөгүм кысылды, касырет тартты. Алсыздыгымды аңдадым. Каалоо-эркимдин толугу менен колумдан чыкканын көрдүм. Дабаасыз дартка дуушар болгон адам сыңары Жаратканга алакан жая жалбарып жалындым, жүрөгүм канады, сыздадым. Акырында:

«...Ага кайрылганда запкы чеккенге жооп берген, жамандыкты кетирген ... » (Намл, 62) деген аятта буюрулгандай, Алла Таала дубамды кабылдап, жүрөгүмдү ойготту. Ичимдеги мал-мүлк, мансап ышкысы жоголду. Бардыгынан жүз үйрүдүм. Зикир, напсини тарбиялоо менен ахлагымды оңоого аракет кылдым. Чынында да, Аллага жарык жүз менен баргандар, ак жолдун жолоочулары тасаввуф жолундагылар экендигин билдим. Адамдык бийик сапат ошолордо. Алар пайгамбарлык нурунан пайдалана алышкан. Ырас, жер бетинде пайгамбарлык нурунан артык нур жок» (Газали, аль-Мункизу минад-Далал, Стамбул, 1994, 35-39-беттер).

***

Балх султаны Ибрахим бин Атхам напсин тарбиялап, көөдөнүн көрктөндүрүүсүнө мынабу окуя себеп болгон эле:

Түн. Теребел кулак-мурун кескендей тынч. Түн каадасындай күңүрт, туңгуюк. Ибрахим бин Атхам тактысында отуруп уктап кетет. Бир кезде кансарайдын үстүндө бир топ адам жүргөндөй кымкуут добуш чыгат. Ибрахим ордунан обдула туруп, буркан-шаркан түшө бакырат:

-Ким бул? Түндүн бу саатында ким жүрөт бул жерде?

Эч камырабаган жооп келет:

-Жоголгон төөнү издеп жүрөбүз?

Ибрахим жаны кашайат:

-Сарайдын үстүндө каяктагы төө, акмактар?!

Анда бул жолку жооп маанилүү да, сырлуу да эле:

-Эй, Ибрахим бин Атхам! Сарай үстүнөн төө издөө барып турган наадандык, кайдыгерлик экенин айкын аңдай туруп,  үстүңдөгү кымкап тон, башыңдагы таажы, колуңдагы ажо камчы, олтурган тактың менен Жараткандын ыраазылыгын  издеп табуу мүмкүн эместигин дале билбейсиңби?!

Дал ушул сөз Ибрахим бин Атхамдын сай сөөгүнө жетип, мурунтан көп акыл калчап аңдоого аракет кылган рухий мейкиндикке канат кагат. Ошентип, Жаратканга ыкласман пенде тартып таажысын да, тактысын да таштап, биринин артынан бири буралып түшкөн албуут толкун сыңары жандүйнө шапатасы жай тарта Теңирий ашыглыкка, марифатка бет алат. Ал ушундан кийин айтылуу Ибрахим-и Атхам болуп олуялардын кербенине кошулган экен.

***

Күндөрдүн биринде Нажмаддин Кубра олуя шакирттери менен бир ыкласман мусулмандын жаназасына катышат. Өлүккө талкин  айтып жатканда Нажмаддин Кубра ууртунан жылмайып койот. Шакирттери устатынын берег и аракетинен улам таң калып

сурашат. Олуя айткысы келбейт. Бирок шакирттери мунун себебин билгилери келип туруп алышат. Анда:

-Талкин берген адамдын жүрөгү капилетте, ал эми мүрзөгө кирген өлүктүн жүрөгү типтирүү. Капилеттеги адамдын жүрөгү тирүүгө талкин беришине таң калдым... деген экен.

***

Мавляна Халиди Багдади аалым достору менен бирге Абдуллах Дахлави олуяга зыярат үчүн сапарга чыккан эле. Сапар айларга созулат. Акырында олуя жашаган Дахли (Жиханабад) шаарына да кирип келишет. Мавляна Халид достору менен элден сураштырып олтуруп Абдуллах Дахлави олуянын даргөйүнө барат. Каалганы ачкан шакиртке:

-Сулаймания, Дамаск жана Багдат аалымдарынан ажы Мавляна Халид аалым достору менен бирге Абдуллах олуяга зыярат үчүн келди дешет, Мавлянанын достору. Шакирт дароо устатынын алдына кирип жагдайды түшүндүрөт.

Бул зыяраттан эбак кабардар болгон Абдуллах Дахлави:

-Халид калсын! Сыйыбызды көргөн соң достору артка кайтышсын! деп буйурат.

Асыресе, Халиддин достору олуянын сыйын көрүп артка кайтышат. Көп өтпөй Халидке «Халид даргөйдөкү дааратканаларды тазаласын!» деген буйрук келет. Бул учурда Мавляна дале болсо олуя менен жүз көрүшө элек болучу.

Ошентип, шакирттикке кабылданган Мавляна Халид бүтүндөй Ислам дүйнөсүнө аттын кашкасындай таанымал аалым болгонуна карабастан, олуянын берегi буйругуна эч кандай каршылык көрсөтпөйт. Колуна чакасын, шыпыргысын алат да, дароо кызматына киришет.

Кудук даргөйдөн кыйла узак эле. Суу толтурулган эки чаканы бакандап көтөрүп ташый баштайт. Күнүнө бир канча жолу кудукка барып келе турган болот. Короо жайды тазалап, даарат сууларын белендеп кызматын өтөй берет. Ошентип, напсини тарбиялоо үчүн бар күчүн жумшайт. Эгер напси өтөп жаткан кызматы үчүн тоскоолдук кылса, дароо Жаратканга баш калкалап кечирим тилей турган. Арадан айлар өтөт.

Күндөрдүн биринде дааратканадагы бут койчу таштарды тазалап жатып абдан чарчаган эле. Напси мүмкүнчүлүктөн пайдаланып Мавляна Халидди азгыра баштайт:

«Эй, Багдад жана Шам (Дамаск) чөлкөмүнүн теңдешсиз илим дайрасы! Эй, Мавляна Халиди аалым! Жинди же олуя экени белгисиз бир адамдын сөзү менен эрме чөлдү басып, өзөн-сууну кечип, ушул жерге чейин келдиң. Кана, издегениңди таптыңбы? Жакшылап карачы, бул жерде шайык да, таалим-тарбия (сейру сулук) да жок! Айлар бою булар сага күнү-түнү даараткананын бут койчу таштарын тазалаткандан башка эмне кылышты? Сен издеген ладунни (Кудайы сырлар катылуу, жүрөктүк) илим ушул беле?..

Напсинин берегi акка кара көө жапкан шыбырынан чоочуп кеткен Халид Багдади ыкласмандыгынан тайбай:

«Эй, напсим! Эгер устатым берген бул шарапаттуу озуйпанын кадырына жетпей, аны бир саамчалык убакыт көз жаздымда калтырсам, сага жерди шыпыргы менен эмес, сакалым менен шыпырттырам, уктуңбу!...» деп кыйкырып жиберет.

Бул учурда Абдуллах Дахлави Халидди алыстан жылмайуу менен карап турган эле. Берегi кадамы менен напсинин акыркы демин өтөсүнө чыгарган Мавляна Халиддин чака-шыпыргысын периштелер көтөрүп кызмат кылып жүргөнүн көрөт. Ушул убакка чейин суу ташуудан жара болгон ийининен асманга карай нур жаркыганын да көрөт. Буга ыраазы болгон олуя аалым шакиртин жанына чакырып:

«Уулум, Халид! Илимде бийик даражага жеткен элең. Бирок аны руханият менен көрктөшүң керек болчу. Анүчүн напсиңди тарбиялап, жүрөгүңдү аруулашың зарыл эле. Болбосо, напсиң сени текеберликтин туңгуюгуна такап, чоң жоготууга учуратмак. Кудайыма шүгүр, азыр напсиңди аяк алдыңа алып кемелиңе келдиң. Ишиңди периштелер аткарчу болду».

«Уулум! Тарбиясын көргөн устаттарыбыз шарият, тарикат, акыйкат менен марифатка жеткен адамдар. Азыр сен ошолордун бир алкагы болдуң. Кана эмесе, калың журт сени күтүүдө! Алла Таала зоболоңду бийик кылсын![87]» деп ак батасын берген экен.

Демек, адам теске салынбаган напси, арууланбаган жүрөк менен канчалык аалым-билги болсо да, адамдарды рухий жетекке алалбайт. Береги эки маанилүү шартка жооп бергенден кийин гана рухий балтатымдан даам сызууга мүмкүн.

***

Азиз Махмуд өмүрүнүн алгачкы жылдары атагы алыска кеткен Бурсанын казысы эле. Кийин Мухаммад Мухйиддин Уфтада олуянын шакирти болгон. Олуя Махмудка алгач напсисин сындырып, алсыздыгын сезе-түшүнүүсү үчүн Бурсанын чоң базарында боор сатуу, андан соң даргөйдөгү даараткеналарды тазалоо озуйпасын жүктөйт. Ошентип, Махмуд напсисин тарбиялоонун натыйжасында падышаларга багыт көрсөтөр кемелдикке жетип, устаты тарабынан өз ысмына жалганып «Худайи» ысмы берилет.

Бир күнү бир адам Азиз Махмуд Худайинин симия илимине эгедер болгонун угуп, Махмуд олуяга келип:

- Устат! Сиздин симия[88] илимине эгедер болгонуңузду уктум, ал илимди кантип алса болот? дейт суроолуу.

Махмуд Худайи үн катпай жанындагы дарактан үч жалбырак алып жай гана үйлөп коет. Жаратkандын уруксаты менен береги жалбырактар алтынга айланып калат.

Окуяга айран-таң калган береги адам да дарактан үч жалбырак алып алаканына салып үйлөйт. Баары бир оң майнап чыкпайт. Анда Худайи олуя:

«Уулум! Симия илимин алуу напсини тарбиялоодон гана турат...» дептир.

Ырас, жашоонун жана кулчулуктун иридеги максаты ажайып кереметтерди көрсөтүү эмес, напсини оздуктап, жандүйнөнү аруулоо менен кемел мусулман болууда жатат.

***

Акын Мухаммед Икбал бир ырында напсини теске салып, жүрөктү Жаратканга бапестеген ашыглык менен сугаруунун маанилүүлүгүн мындайча сүрөттөйт:

«Демейдеги кечтин биринде китепканамда бир күбөнүн түнкү көпөлөккө мындай деп жатканын угуп калдым:

-Ибни Синандын китептерине кирдим. Фарабинин эмгектерин көрдүм. (Алардын түгөнбөгөн саптарында, кала берсе, ар бир тамганын ортосунда жаттым. Бирок) мен бу жашоонун маңызын түк аңдап түшүнө албадым. Эх, жашоомо жарык берчү күн-чырагым болгондо гана!..

Жарым жартылай күйүп калган түнкү көпөлөктүн төмөнкү ары сырлуу, ары маанилүү жообун, балким, эч бир китептен табалбассың. Ал минтип айткан эле:

«Аракет белем, жашоонун көркүн ачкан?! Күйүү, талпыныш белем жашоого канат каккан?!»

Ооба, напсини тарбиялап, көөдөндү көрктөндүрүү үчүн рухий көсөмдүн айланасында жанагы көпөлөк сыңары чарк айланып, Жараткан Алла Таалага багышталган сүйүү-ашыглык менен күрдөөл өмүр кечирүү зарыл.

***

Напси тарбиясы жана жүрөк тазалыгы үчүн адам өмүр бою жанүрөшү керек. Момун мусулман напсине каршы дайыма аракетте болуп, эч качан «кемелиме келдим» дебеши керек. Напсинин азгырыктарына алданбоого жанүрөшү кажет. Мавляна олуя бул багытта мындай дейт:

«Напси сени утурумдук киришеге марыткысы бар. Качанкыга чейин утурумдуктун аркасынан сая кууйсуң?! Бүгүнкүгө чейин кууганың жетишет! Ойлон!»

«Миң жылдык өмүрүң болсо да, напсиң ар күн үчүн ар түрдүү шылтоо табат»

«Эгер напси сенден рухий киреше, сооптуу иш кааласа, абайла, алданба! Анткени бул жерде да анын тузагы бар!»

***

Напсини тарбиялоо менен жүрөктүн арууланышын талап кылган тасаввуф өзүнчө чалкыган мухит. Бүтүндөй ааламды камтыган Кудайы илим. Сөз кудурети менен аны толук түшүндүрүү кыйын.

Тасаввуф жолоочулары адамгерчиликтүү, мээрман, кичипейил сыягы изги адеп-ахлак менен адамдык сапатын жогорулаткан адамдар болуп эсептелет. Алар ар ким менен тил табышып, кыраакы-көрөгөч келишет. Ар кыймылы Ыйык Курандын өкүмүнө, Алла Элчисинин *(саллаллаху алейхи васаллам)* ак сүннөтүнө ылайык. Алар Улуу Жараткан Кудай Тааланы жана Алланын Сүйүктүү Элчисин мал-жанынан, уул-кыздарынан да артык сүйүшөт.

Жараткан Алла кулчулук озуйпабызды  толук орундап, өмүр ырыскыбызды Жалгыз Өзү ыраазы болгудай кечирүүнү жалпыбызга насип кылсын!...

Оо, Жараткан! Жандүйнөбүздү ыйман нуру менен жаркыта көр! Бизди шайтандын сантүркүн ыпластыктарынан сактай көр! Пайгамбарлык ахлактан насип, алып «ихсан» кыябында өрнөктүү өмүр кечиришибизди буйра көр! Ашыглыгыңан рухдүйнөбүзгө үлүш насип эте көр! Ошондой эле Сенин жакшылык-сүйүүң менен «Кулдарым!» деген кайрылууңа жана сүйүктүү Пайгамбарыңдын «Боордошторум!» деген алкышына ылайык өмүр сүрүүнү буюра көр! Аркабыздан бизге дуба кылар муунду тарбиялап калтырууну бизге  насип кыла көр!..

Оо, Жараткан Алла Таалам! Эл-журтубузду, киндик кан тамган атаконушубузду кунарсыздыктан, Курансыздыктан, ыймансыздыктан, ахлаксыздыктан сактай көр! Утурумдук дүйнөдө Ыйык Курандын өзөк максатына ылайык өмүр улап, келечек муунду Куран менен тарбиялап ак кызмат кылууну насип кыла көр!..

Оомийин!..

[1] крз. Маида, 54.
[2] İbn-i Sa'd, II, 259; Heysemî, IX, 34-35; Belâzurî, Ensâbu'l-Eşrâf, Mısır 1959, I, 565.
[3] "Ана-Мен": арап тилинде "мен" деген маанини туюнткан ат атооч.
[4] крз. Буруж, 14.
[5] Fahruddin Râzî, Mefâtihu'l-Gayb (et-Tefsîru'l-Kebîr), Beyrut 1990, XXXI, 112.
[6] крз. Тооба, 128.
[7] крз. Tirmizî, Menâkıb, 1/3616; Dârimî, Mukaddime, 8; Ahmed, VI, 241; Heysemî, IX, 29.
[8] крз. Hâkim, III, 7/4268; İbn-i Kesîr, el-Bidâye, III, 222-223; Ali el-Kârî, Mirkât, Beyrut, 1992, X, 381-382/6034; Ebû Nuaym, Hilye, I, 33.
[9] İbn-i Kesîr, el-Bidâye, III, 223-224; Diyarbekrî, Târîhu'l-Hamîs, Beyrut ts., I, 328-329.
[10] Beyhakî, Delâilü'n-Nübüvve ve Ma'rifeti Ahvâli Sâhibi'ş-Şer'iyye, ta'lik: Abdülmu'ti Kal'acî, Beyrut 1985, II, 477; İbn-i Kesîr, el-Bidâye, III, 223.
[11] Vâkıdî, I, 245.
[12] İbn-i Sa'd, III, 217.
[13] Hâkim, III, 334/5281; Heysemî, VI, 113; İbn-i Sa'd, III, 453.
[14] Vâkıdî, I, 265; İbn-i Hacer, Fethü'l-Bârî, Dâru'l-Fikr, ts., III, 216; İbn-i Abdilber, el-İstîâb, Kâhire ts., III, 1168.
[15] крз. Kurtubî, V, 271.
[16] крз. İbnü'l-Cevzî, Menâkıbü'l-İmâm Ahmed bin Hanbel, (иликтеген. Abdullâh bin Abdülmuhsin et-Türkî) Kâhire 1409, б. 609-610.
[17] крз. İlhan Armutçuoğlu, Kasîde-i Bürde Manzum Tercümesi, Konya 1983, б. 7-10.
[18] Бүгүнкү күндө бул кат Истамбулдагы Топкапы сарайындагы Хиркаи Саадет бөлмөсүндө турат.
[19] Hilmi Aydın, Hırka-i Saâdet Dâiresi ve Mukaddes Emânetler, İstanbul 2004, б. 272-275.
[20] Хужурат, 10.
[21] Müslim, Îmân 93-94.
[22] Хадисти чечмелеген аалымдардын айтуусуна караганда "пайгамбарлар да, шейиттер да суктана турган даража" деген айтымдан максат, бири бирин Алла үчүн сүйгөндөрдүн артыкчылыгын, ал жактагы абалынын бийик болорун билдирүү үчүн ушундай күчтүү айтым колдонулган.
[23] Buhârî, Ezan, 36.
[24] Канайымдардын жанында Судандык кара түстөгү аялдар кызмат кылышар эле. Буларды сарайдагылар "бажы-эжеке" деп коюша турган. Судандыктар таза, ар-намыстуу болгондуктан Осмон дөөлөтүнүн башчылары кызматкер катары өзгөчө аларды кармашкан.
[25] Бaййина, 8.
[26] Рахман, 46.
[27] Курандын маани-маңызынын, мазмунунун маанилүүлүгүн жана аны тутунган инсандын жоопкерчилиги өтө жогору экенин аңдатуу максатында ушундай айтым колдонулган. Эгер бир тоого адамдыкындай аң-сезим берилгенде, айбаттуу аска дагы Алланын сыпаттарын ичине каткан, оор жоопкерчиликтүү, Кудайы маалыматнааманын алдында алсырап, балким көтөрө албай жарылып кетмек деген пикирди айрым аалымдар чечмелөө катары айтып жүрүшөт. А пенделер болсо, жалпы жонунан моюндагы оор жүктү аркалагысы келбей, сезсе дагы байкамамышка салып, кайдыгерликке башын тыгып алып өмүр кечирүүдө.
[28] Tirmizî, Kıyâmet, 34/2472.
[29] Ali el-Müttakî, XII, 620/35916. Асыресе крз. İbn-i Receb el-Hanbelî, et-Tahvîf, б. 15.
[30] Анфал, 33.
[31] Attâr, Tezkiretü'l-Evliyâ, Tahran 1372, s. 128.
[32] асыресе караңыз:Шуара, 125, 143, 162, 178; Духан, 18.
[33] Beyhakî, Sünenü'l-Kübrâ, Dâru'l-Fikr ts. VI, 288; Şuabu'l-Îmân, IV, 230, 326.
[34] İbn-i Hişâm, I, 191; İbn-i Sa'd, I, 121.
[35] İbn-i Sa'd, I, 121, 156.
[36] крз. Buhârî, Şurût, 15; İbn-i Hişâm, III, 372.
[37] İbn-i Hişâm, III, 397-398; İbn-i Hacer, el-İsâbe, I, 38-39.
[38] Бакара, 80; Аалу Имран, 9, 194; Ар-Рад, 31; Хаж, 47; Муминун, 27; Рум, 6; Сажда, 13; Зумар, 20; Каф, 29.

[39] крз. Кахф, 18. Тафсирчи Бурсави бейишке кире турган көп сандагы жаныбарлардын бири ушу Асхабы-Кахф деген ойдо. Анткени ал чынчыл, сөзгө бек момундар менен чогуу болгон. (Кеңири маалымат алуу үчүн крз:. İ. Hakkı Bursevî, Rûhu'l-Beyân, İstanbul 1969, V, 226)

[40] крз. Тахрим, 10.

[41] Buhârî, Bed'ü'l-Vahy, 6; Müslim, Cihâd, 74; Taberî, Tefsîr, VII, 240; İbn-i Kesîr, el-Bidâye, III, 113.

[42] Abdülkâdir-i Geylânî, el-Fethu'r-Rabbânî, (Abdülkâdir-i Geylânî'nin Sohbetleri), İstanbul 1987, б. 421.

[43] Vâhidî, Esbâbü Nüzûli'l-Kur'ân, thk: Kemâl Besyûnî Zağlûl, Beyrut 1990, б. 204-205.

[44] крз. Buhârî, Tefsîr, 3/13.

[45] İbn-i Receb el-Hanbelî, Câmiu'l-Ulûm ve'l-Hikem, Ammân 1990, б. 650.

[46] Көртириликке караганда акыреттин абдан маанилүүлүгүн аңаткан бул сөздү Алла Элчиси өмүрү бою такай кайталаган. Айтууларга караганда Мекке каратылган күнү Меккеге кирип баратканда, Өзүнүн мечитин куруу учурунда, Мединаны коргоо үчүн ор казган учурда жана Коштошуу ажылыгында момун мусулмандардын көптүгүн көргөн маалда айтканы анык. (Buhârî, Cihâd 33, 110, Menâkıbu'l-Ensâr 9, Megâzî 29; Müslim, Cihâd 126, 129; Tirmizî, Menâkıb 55; İbn-i Mâce, Mesâcid 3)

[47] Diyârbekrî, Târîhu'l-Hamîs, Beyrut ts., II, 142.

[48] Şiblî Nûmânî, Bütün Yönleriyle Hazret-i Ömer ve Devlet İdâresi, которгон. Tâlip Yaşar Alp, İstanbul, б. 384-385.

[49] Şiblî Nûmânî, Bütün Yönleriyle Hazret-i Ömer ve Devlet İdâresi, которгон. Tâlip Yaşar Alp, İstanbul, б. 384-385.

[50] крз. Müslim, Hac, 137.

[51] Намаз ичинде ибадаттан сырт кыймыл аракетти жасоо албетте намаздын саламаттыгына залакасын тийгизет. bir keyfiyettir. Lâkin bu misaldeki kızan ve kendisine kızılan sahâbîlerin namazda sergiledikleri bu tavırlarını da mâzur görmek   Анткени ал кезде коомчулук дин Исламды жаңыдан гана кабылдагандыктан ибадаттын эреже-жосундарын толук үйрөнө элек болушкан.

[52] Buhârî, Şehâdât, 16.

[53] крз. Инфитар, 6.

[54] крз. Buhârî, Edeb, 39; Müslim, Fedâil, 56.

[55] крз. Kurtubî, XVII, 28; Zeylaî, Nasbu'r-Râye, II, 318; Hâkim, III, 270/5058.

[56] Hucvirî, Keşfü'l-Mahcûb, trc. Süleyman Uludağ, İstanbul 1996, б. 302.

[57] http://www.presidentofpakistan.gov.pk/NewsEventImagePopUp.aspx?ImageID=129.(28.12.2005)

[58] Ahmed, II, 389.

[59] Beyhakî, Kitâbü'z-Zühd, Beyrut 1996, II, 88.

[60] крз. Buhârî, Zekât, 18.

[61] İbn-i Sa'd, VII, 161; Süheylî, I, 248.

[62] İbn-i Sa'd, I, 499.

[63] крз. Müslim, Zühd, 36.

[64] крз. Ahmed, Zühd, s. 125; Şehbenderzâde Ahmed Hilmi, Târih-i İslâm, I, 367.

[65] крз. Elmalılı M. Hamdi Yazır, Hak Dîni Kur'ân Dili, İstanbul 1971, I, 546.

[66] Dârekutnî, Sünen, Beyrut 1986, III, 44-45.

[67] Müslim, Zikir, 89.

[68] İbn-i Kesîr, Kısasü'l-Enbiyâ, Beyrut, Dâru'l-Kalem, s. 524.

[69] Nevevî, Şerhu Sahîh-i Müslim, Mısır 1981, II, 9.

[70] Ahmed, V, 262; Hâkim, II, 453. Ибрахим Пайгамбар Азирети Мухаммад үчүн: "Оо Жараткан! Аларга өздөрүнүн арасынан Сенин аяттарыңды окуп, аларга жеткире турган, аларга китепти (Куранды), даанышмандыкты үйрөтө турган жана аларды (ширктен) тазалай турган бир Элчи жибер. Албетте Сен Ызааттуусуң, Даанышмансың!" (Бакара, 129) деп дуба кылат. Иса пайгамбар болсо, өзүнөн кийин Ахмад аттуу бир Пайгамбардын келерин сүйүнчүлөгөн. (Сафф, 6) Амина эне болсо, Азирети Мухаммад төрөлбөстөн мурда өзүнөн агылып чыккан бир нурдун бүт ааламга жарык бергенин түшүндө көрөт. (İbn-i Sa'd, I, 102)

[71] İbn-i Sa'd, I, 108.

[72] крз. İbn-i Esîr, Üsdü'l-Gâbe, VII, 303-304; İbn-i Sa'd, VIII, 223.

[73] крз. Ахзаб, 35.

[74] kpz. Мумтахана, 12.
[75] крз. Ахзаб, 53.
[76] крз. Нур, 27, 58-60.
[77] крз. Ниса, 25; Маида, 5;Анбия, 91; Нур, 4, 23; Тахрим, 12.
[78] Ahmed, I, 71; VI, 155.
[79] İbn-i Hişâm, II, 426-429; Vâkıdî, I, 176-180; İbn-i Sa'd, II, 28-30.
[80] крз. Каф, 6; Юнус, 101; Гашия, 17-20; Нур, 43; Хаж, 63; Рад, 3; Анбия, 31; Нахл, 65; Рум, 50; Мухаммад, 10.
[81] крз. Аалу Имран, 13;Нур, 44; ХАшр, 2
[82] крз. Анам, 50; Бакара, 219, 266; Мухаммад, 24; Ниса, 82;Ясин, 68.
[83] "Исмат" - Пайгамбарлардын пайгамбарлык сыпатынын бири. Күнөөсүз, күнөөдөн узак деген маанилерге келет. Бирок, алар да пенде болгондуктан пенделик өксүктүктөн өз шыбагасын алып турушкан. Залла- пайгамбарлардын эрктен тыш жасаган жаңылыштыгы. Мунун көптөгөн сырлары бар. Жараткан Алла бул залла-жаңылыштыктын арты менен айрым учурларда бир өкүмдүн ачыкка чыгышын мураттайт, пайгамбарлыгына карабай жаылыштык кетиртип кулпенде экендигин эске салат, карапайым адамдардын аларга Теңирдикти таңуулабашы үчүн аларга ушул сыяктуу жаңылыштыктарды жасаттырат.
[84] крз. Жусуп сүрөсү, 53 аят.
[85] крз. Süyûtî, Câmiu's-Sağîr, II, 73.
[86] Ибни Умар мындай деген: "Жафарды издеп, аны шейиттердин катарынан таптык. Алдынан ок жана найзадан токсондон ашууун жаракат алганын эсептедик. Булардын бирөө дагы арында эмес эле" (Buhârî, Meğâzî, 44) Жафар (Алла ага ыраазы болсун) шейит болгон учурда болгону отуз үч жашында экен. (İbn-i Hişâm, III, 434)
[87] Muhammed bin Abdullâh el-Hânî, Âdâb, которгон: Ali Hüsrevoğlu, İstanbul 1995, б. 107-108; Heyet, İslâm Âlimleri Ansiklopedisi, İstanbul ts., Türkiye Gazetesi Yay. XVIII, s. 81-82.
[88] Симия: Баасы жок, текейден арзан нерселерди кымбат баалуу кенге айланта турган илим.